# ዓውደ ነገሥት

## ወፍካሬ ከዋክብት

## (ሥነ ምርምር)

በጥንታውያን የኢትዮጵያ ሊቃውንቶችና
ጠበብቶች የተዘጋጀ
ብሔራዊ ቅርስ

፲፱፻፶፫ ዓ.ም

# Table of Contents

*ኃጢአትን የሚያደርግ ሁሉ ሕግንም መተላለፍ ያደርጋል።ኃጢአትም እርሱ ሕግን መተላለፍ ነው።*

*እናንትም ታውቃላችሁ ክርስቶስ ኢየሱስ እንደተገለጠ ኃጢአታችንን ሊያስወግድ። ኃጢአትም በርሱ የለም። በእርሱ የሚኖር ሁሉ ኃጢአት አይሠራም ኃጢአት የሚሠራ ሁሉ አላየውም አላወቀውምም።*

ልጆች ሆይ ማንም አያስታችሁ። ጽድቅ የሚያደርግ ጻድቅ ነው ያም ጻድቅ እንደሆነ። ኃጢአትም የሚያደርግ እርሱ ከሰይጣን ነው። ሰይጣን ከጥንት ኃጢአትን አድርጓልና። ስለዚህ ተገለጠ የእግዚአብሔር ልጅ የሰይጣንን ሥራ ሊሽር። ከእግዚአብሔር የሚወለድ ሁሉ ኃጢአት አያደርግም። ዘሩን ጸንቶበታልና ኃጢአትም ይሠራ ዘንድ አይችልም። ከእግዚአብሔር የተወለደ ነውና። በዚህ ይታወቃሉ የእግዚአብሔር ልጆች የሰይጣንም ልጆች። ጽድቅ የሚያደርግ ከእግዚአብሔር አይደለም።፩ ዮሐንስ ፫፡፬-፲።

## አገዳደፍ

የ፺ ግድፈት ከ ቀ ጀምሮ እስከ ፐ
የ፱ ግድፈት ከተ ጀምሮ እስከ ፐ
የ፲፪ ግድፈት ከኀ ጀምሮ እስከ ፐ ነው።

ፊደሉ የተከፈለበትን መንገድ ለማወቅ ከሀ እስከ ተ ድረስ ያሉት ፊደሎች ፲ ናቸው። ከኀ እስከ ደ ያሉት ፲ ፊደሎች ደግሞ በ፲ መደብ እየተቈጠሩ በደ ላይ ሲደርሱ ፩፻ ይሆናሉ። እንዲሁም ከደ ጀምሮ እስከ ፐ በመቶ መደብ እየተቈጠሩ በፐ ላይ ሲደርሱ ፰፻ ይሆናሉ። እንግዲህ ለአቈጣጠሩ ዋና መሠረት የሚሆናቸው ከሀ እስከ ፐ ያሉትን ፊደሎች የቁጥር ስማቸውን በቃል ማጥናት ብቻ ነው።

## ፩ኛ ማስረጃ

የከዋክብትን አቈጣጠር ለማወቅ አስቀድሞ የፊደሎችን አጻጻፍና አዋጁን (ዘሩን) ለይቶ ማወቅ ይገባል። ለምሳሌ ፀሐዩ የሚገባውን ሀጸሃዩ በሚለው ጽፈው ቢቈጥሩት ይፋለሳል እንዲሁም፤ ዓለሙን አለሙ ሠምረን ሰምረ ኃይሉን ሃይሉ ሐረግን ሃረግ መሐሪን መሃሪ ፀዳልን ጸዳል ብለው ጽፈው ቢቈጥሩት ምሥጢሩ ይፋለስና አለኮከቡ ይሰጠዋል። ስለዚህም የ፪ ሠሰ የ፪ አዐ የ፫ ሀሐኀ፣ የ፪ ጸፀ እየሙያቸውና አዋጃቸውን ጠንቅቆ ማወቅ ያስፈልጋል። እንዲሁም የፊደሎች በሙሉ የቍጥር ስማቸውን ገ፪፻፤ ተ፲ ፤ወ፳፤ ጸ፫፻፤ ነ፶፤ ሐ፫፤ፐ ፰፻፤ በ፱፤ ደ፻ እያሉ ከእነ ዘራቸው ማጥናት ነው።

ለምሳሌ የሰውየውን ስም ኃይሉ እንበል ኃ ፹ በ፲፪ ሲገደፍ ፰ ይያዛል ይ ፺ በ፲፪ ሲገደፍ፣ ፮ ይያዛል። ፮ና የኃ ቀሪ ፰፣ ፲፬ ይሆናል በ፲፪ም ሲገደፍ ፪ ይያዛል። ሉ ፪ ድምር ፬ ይሆናል።

የእናቱ ስም ደግሞ ብዙ እንበል ብ ፱ ዙ ፸፣ ፸፱ በ ፲፪ ሲገደፍ ፯ ይቀራል፤ ፬ የኃይሉን ጨምረን ፱ ይሆናል። ይኸውና የኃይሉ የብዙ ልጅ ኮከብ ፱ኘኛው ኮከብ ቀውስ እሳት መሆኑ ነውና ግብሩና ባሕርዩን በምዕራፍ ልናገኘው እንችላለን። እነሆ ኃይሉ በአንደኛው ፊደል ሓይሉ ተብሎ ተጽፎ ቢሆን ኑሮ ሌላ ውጤት ይሰጠን ነበር ማለት ደለዊ ነፋስ። ይህም ዋናው የኮከብ አቆጣጠር ሥራና የፊደልን ዘር ጠንቅቆ ማወቅ ይገባል።

ይህን የከዋክብት አቈጣጠር ብልሐት የሰውዬውና የእናቱንም ስም በፊደሉ ዐዋጅ ቈጥረው ቀሪውን ለኮከቡ ስም እየሰጡ ከባሕርዩ ጋር ማስተካከል ግን ስምን መልአክ ያወጣዋል የተባለው ምሳሌ ለዚሁ ትምህርት ደጋፊው ሳይሆን አይቀርም። ሉቃ ፩፡፲፪

## የኮከቦች ቁጥርና የባሕርይ ምሳሌ።

፩ኛ ኮከብ ስሙ ሐመል እሳት። ምሳሌው ድብ ነው።

፪ኛ ኮከብ ስሙ ሠውር መሬት። ምሳሌው ዝንጀሮ ነው።

፫ኛ ኮከብ ስሙ ገውዝ ነፋስ ምሳሌው ዓጋዘን ነው።

፬ኛ ኮከብ ስሙ ሸርጣን ውኃ ምሳሌው ቀበሮና ዋላ ነው።

፭ኛ ኮከብ ስሙ አሰድ እሳት ምሳሌው አንበሳ ነው።

፮ኛ ኮከብ ስሙ ሰንቡላ መሬት ምሳሌው ጉጉት አምራ ነው።

፯ኛ ኮከብ ስሙ ሚዛን ነፋስ ምሳሌው ተኲላ ነው።

፰ኛ ኮከብ ስሙ ዓቅራብ ውኃ ምሳሌው ነብር ነው።

፱ኛ ኮከብ ስሙ ቀውስ እሳት ምሳሌው ጅብ ነው።

፲ኛ ኮከብ ስሙ ጀዲ መሬት ምሳሌው ንስር ነው።

፲፩ኛ ኮከብ ስሙ ደለዊ ነፋስ ምሳሌው በሬ ነው።

፲፪ኛ ኮከብ ስሙ ሑት ውሃ ምሳሌው ከይሲ ነው።

## ፪ኛ ማስረጃ።

ኮከቦች በ፲፪ ቁጥር ተቀምረው ሲያበቁ እየአንድ አንዱ ደግሞ የተወሰነ ስምና ሥራ አላቸው። ይህም ሲሆን የኮከቦችን ጠባይ ለማወቅ ብቻ በሆነ ወይም በአስፈለገ ጊዜ ነው። አለዝያስ ለተለየ ለሌላ የሐሳብ አቄጣጠር ሲሆን ለልዩ ልዩ ሐሳብ የሚቆጠርበት ከ፫ ጀምሮ እስከ ፳ኛ ፻ በመግደፍ እጅግ ሰፊ የሆነ ልዩ ልዩ የአቄጣጠርና የአገዳደፍ ብዙ ጥበብና ስልት አለውና ለወደፊቱ ልናገኘው እንችላለን። ለምሳሌ ሐሳበ አድባር-ሐሳበ ሓራ ዘመን- ሐሳበ-ፍኖት፤ ሐሳበ-ክፍል፤ ሐሳበ ሌሊት-ሐሳበ ቦታ-ሐሳበ-ወሊድ- ሐሳበ፤ ባሕርይ ሐሳበ ወርኅ-ሐሳበ ሕልም- ሐሳበ- ፈደል-ሐሳበ ዕለት-ሐሳበ መናዝል። ሐሳበ ዳዊት ሐሳበ ዓውደ ፀሐይ ሐሳበ ሰጐን ይህንና ሌላም ይህን የመሰለው ሁሉ እጅግ ሰፊና ብዙ ነው።

## መደቦች።

ከዚህ በላይ በተሰጠው የከዋክብት ስም በባሕርይ የተዛመዱትንና ያልተዛመዱትን ለይቶ ማወቅ ያስፈልጋል። እሳት ውሃ ነፋስ መሬት ማንና ማን ናቸው፤ ያልተዛመዱትም እንደ ወገኖች ሁነው ሊቈጠሩ አይቻልም በሌላው በልዩ ልዩ አቄጣጠር ተጋጥመው የሚገኙት ደግሞ ከዚህኛው አቄጣጠር ጋር ያልተስማሙ ሁነው ይገለጻሉና በሚከተለው ሐሳብ አጥልቀን እናተውላቸው፤ ባሕላቸውና ጠባያቸውም እንደ እየተርጓሚአቸው ነው።

፩ኛ መደብ የ፩ኛው ኮከብ የሐመል እሳት የባሕርይ ወገኖቹ ፬ተኛው ኮከብ ሸርጣን ውሃና ፯ተኛው ኮከብ ሚዛን ነፋስ ፲ኛው ኮከብ ጀዲ መሬት ናቸው።

፪ኛ መደብ የ፭ኛው ኮከብ አሰድ እሳት የባሕርይ ወገኖቹ ፮ኛው ኮከብ ሰንቡላ መሬትና ፲፩ኛው ኮከብ ደለዊ ነፋስ ፪ኛው ኮከብ ሠውር መሬት ናቸው።

፫ኛ መደብ የ፱ነኛው ኮከብ የቀውስ እሳት የባሕርይ ወገኖቹ ፲፪ኛው ኮከብ ሑት ውሃና ፫ኛው ኮከብ ገውዝ ነፋስ ፮ኛው ኮከብ ሰንቡላ መሬት ናቸው። ኮከቦች በአቈጣጠራቸው ተራ የባሕርይ መመሳሰልና ወገኖች ናቸው።

## የከዋከብት ባሕርያትና ሁናቴ።

ለሐመል ቤተ ንጉሡ ሐመል ቤተ ንዋዩ ሠውር ቤተ ሕማሙ ወጺጋሁ ገውዝ ቤተ ዘመዱ ሸርጣን ቤተ ውሉዱ አሰድ ቤተ ደዌሁ ሰንቡላ ቤተ ክፍሉ ሚዛን ቤተ ሞቱ ዓቅራብ ቤተ ሥልጣኑ ቀውስ ቤተ ሀብቱ ደለዊ ቤተ ፀሩ ሑት።

ለሠውር ቤተ ንጉሡ ሠውር ቤተ ንዋዩ ገውዝ ቤተ ሕማሙ ወጺጋሁ ሸርጣን ቤተ ዘመዱ አሰድ ቤተ ውሉዱ ሰንቡላ ቤተ ንዋዩ ሚዛን ቤተ ክፉሉ ዓቅራብ ቤተ ሞቱ ቀውስ ቤተ ሥልጣኑ ጀዲ ቤተ ንግዱ ደለዊ ቤተ ሀብቱ ሑት ቤት ፀሩ ሐመል።

ለገውዝ ቤተ ንግሡ ገውዝ ቤተ ንዋዩ ሸርጣን ቤተ ሕማሙ ወጺጋሁ አሰድ ቤተ ዘመዱ ሰንጉላ ቤተ ውሉዱ ሚዛን ቤተ ደዌሁ ዓቅራብ ቤተ ክፍሉ ቀውስ ቤተ ሞቱ ጀዲ ቤተ ሥልጣኑ ደለዊ ቤተ ንግደቱ ሑት ቤተ ሀብቱ ሐመል ቤተ ፀሩ ሠውር።

ለሸርጣን ቤተ ንግሡ ሸርጣን ቤተ ነዋዩ አሰድ ቤተ ጺጋሁ ወሕማሙ ሰንቡላ ቤተ ዘመዱ ሚዛን ቤተ ውሉዱ ዓቅራብ ቤተ ደዌሁ ቀውስ ቤተ ክፍሉ ጀዲ ቤተ ሞቱ ደለዊ ቤተ ሥልጣኑ ሑትተ ንግደቱ ሐመል ቤተ ሀብቱ ሠውር ቤተ ፀሩ ውዝ።

ለአሰድ ቤተ ንግሡ አሰድ ቤተ ነዋዩ ሰንቡላ ቤተ ሕማሙ ወጺጋሁ ሚዛን ቤተ ዘመዱ ዓቅራብ ቤተ ውሉዱ ቀውስ ቤተ ደዌሁ ጀዲ ቤተ ክፍሉ ደለዊ ቤተ ሞቱ ሑት ቤተ ሥልጣኑ ሐመል ቤተ ንግደቱ ሠውር ቤተ ፀሩ ሸርጣን።

ለሰንቡላ ቤተ ንግሡ ሰንቡላ ቤተ ንዋዩ ሚዛን ቤተ ዘመዱ ቀውስ ቤተ ውሉዱ ጀዲ ቤተ ደዌሁ ደለዊ ቤተ ክፍሉ ሑት ቤተ ሞቱ ሐመል ቤተ ሥልጣኑ ሠውር ቤተ ንግደቱ ገውዝ ቤተ ሃብቱ ሸርጣን ቤተ ፀሩ አሰድ።

ለሚዛን ቤተ ንግሡ ሚዛን ቤተ ንዋዩ ዓቅራብ ቤተ ሕማሙ ወጺጋሁ ቀውስ ቤተ ዘመዱ ጀዲ ቤተ ውሉዱ ደለዊ ቤተ ደዌሁ ሑት ቤተ ክፍሉ ሐመል ቤተ ሞቱ ሠውር ቤተ ሥልጣኑ ገውዝ ቤተ ንግደቱ ሸርጣን ቤተ ሃብቱ አሰድ ቤተ ፀሩ ሰንቡላ።

ለዓቅራብ ቤተ ንግሡ ዓቅራብ ቤተ ንዋዩ ቀውስ ቤተ ሕማሙ ወጺጋሁ ጀዲ ቤተ ዘመዱ ደለዊ ቤተ ውሉዱ ሑት ቤተ ደዌሁ ሐመል ቤተ ሥልጣኑ ሸርጣን ቤተ ንግደቱ አሰድ ቤተ ሀብቱ ሰንቡላ ቤተ ፀሩ ሚዛን።

ለቀውስ ቤተ ንግሡ ቀውስ ቤተ ንዋዩ ጀዲ ቤተ ሕማሙ ወጺጋሁ ደለዊ ቤተ ዘመዱ ሑት ቤተ ውሉዱ ሐመል ቤተ ደዌሁ ሠውር ቤተ ክፍሉ ገውዝ ቤተ ሞቱ ሸርጣን ቤተ ሥልጣኑ አሰድ ቤተ ንግደቱ ሰንቡላ ቤተ ሀብቱ ሚዛንቤተ ፀሩ ዓቅራብ።

ለጀዲ ቤተ ንግሡ ጀዲ ቤተ ንዋዩ ደለዊ ቤት ሕማሙ ወጻጋሁ ሑት ቤተ ዘመዱ ሐመል ቤተ ውሉዱ ሠውር ቤተ ደዌሁ ገውዝ ቤተ ክፍሉ ሸርጣን ቤተ ሞቱ አሰድ ቤተ ሥልጣኑ ሰንቡላ ቤተ ንግደቱ ሚዛን ቤተ ሀብቱ ዓቅራብ ቤተ ፀሩ ቀውስ።

ለደለዊ ቤተ ንግሡ ደለዊ ቤተ ንዋዩ ሑት ቤተ ሕማሙ ወጻጋሁ ሐመል ቤተ ዘመዱ ሠውር ቤተ ውሉዱ ገውዝ ቤተ ደዌሁ ሸርጣን ቤተ ክፍሉ አሰድ ቤተ ሞቱ ሰንቡላ ቤተ ሥልጣኑ ሚዛን ቤተ ንግደቱ ዓቅራብ ቤተ ሀብቱ ቀውስ ቤተ ፀሩ ጀዲ።

ለሑት ቤተ ንግሡ ሑት ቤተ ንዋዩ ሐመል ቤተ ሕማሙ ወጻጋሁ ሠውር ቤተ ዘመዱ ገውዝ ቤተ ውሉዱ ሸርጣን ቤተ ደዌሁ አሰድ ቤተ ክፍሉ ሰንቡላ ቤተ ሞቱ ሚዛን ቤተ ሥልጣኑ አቅራብ ቤተ ንግደቱ ቀውስ ቤተ ሀብቱ ጀዲ ቤተ ፀሩ ደለዊ ነው።

## ፩ኛው ኮከብ ሐመል እሳት።

ሐመል እሳት የእሳት ነበልባል ማለት ነው ከመጋቢት ፲፬ ቀን ጀምሮ ማታ ማታ ይወጣል ይህ ኮከብ ያለው ሰው እንደ ኮከቡ ብርሃን አእምሮው ብሩህ ነው እጅግ ኃይለኛና ደፋር ነው የአንደበት ስጦታ አለው ደግነትም አያጣም ከፍ ያለ ሐሳብ አለው ከሽምግልና ጊዜው አስቀድሞ በአለ ዘመኑ መርሳትና መዘንጋት የለውም አደርገዋለሁ ይሆንልኛል ብሎ የወጠነው ሥራና ነገር ሁሉ ይከናወንለታል ወደአሰበው ለመድረስ ብዙ መሰናክል ያገኘዋል ነገር ግን በሐሳቡ ቆራጥነት ሁሉንም በመጨረሻ ያሸንፋል።

ኮከብ እሳትነቱን የሚያጠፋው የለውም አድመኛ ነው ተንኮለኛ ግን አይደለም ሴትን ይፈራል እጅግ ለጋስ ነው ተበድሮም ቢሆን ይሰጣል ወዳጅና ጠላቱን መምረጥ አያውቅም ለባልንጀራነት ዝቅተኞቹን ይመርጣል ሳያጣና ሳያገኝ ይኖራል ገንዘቡ ይመጣና ይሄዳል እጁ አመድ አፋሽ ነው ሰጥቶ አይመሰገንም ቅንዝረኛ ነው ከ፴ ዓመት በኋላ ባለፀጋ ይሆናል። ሰፊ ዝና አለው  ከብዙ ሰው ጋር ይተዋወቃል።

የወለደው አይባረክለትም እስከ መግደል ድረስ ይሻዋል የሽምግልና ዘመኑን በትካዜ ይገፋዋል ምናልባትም የረጅም ጊዜ እሥራት ያገኘዋል በእልኩ ምክንያት ዕድሉን ያበላሸዋል ቂመኛና ተበቃይ አይደለም በዳኝነትና ጽሕፈት ዕውቀቱ ከፍ ያለ ነው ነገር መተቸትና ማስተካከል ያውቃል ሕልሙ የታመነ ነው ንጉሥና መኳንንት ያፈቅሩታል አፈ ከባድ ሀብታም ነው በ፬ቱ ማእዘን ሰው ሁሉ ይሰግድለታል።

በዘመነ ማቴዎስ ሞት ያስፈራዋል በጥቅምት ወር ሆዱን ራሱን ግራ እግሩን ያመዋል ሥራይ ያስፈራዋል በ፲፫ና በ፳፪ ዓመቱ ክፉኛ ይታመማል በ፶ ዓመቱ ክፉ ነገር ያገኘዋል በዘመነ ሉቃስ በመስከረምና ኅዳር በሚያዝያና ሐምሌ ውጋትና ሳል ያመዋል በታመመ ጊዜ የዝግባ ቅጠል ዘፍዝፎ ይታጠብ ሙጫውንም ይቆርጥም ጋኔንና አንበሳ አጥፊው ነው ሲታመም ጽጌረዳና ሰሊጥ የእርግብ ሥጋ ይብላ መረቁንም ይጠጣ ከንፏንም ይታጠን።

ሠናይ ዕለቱ ሰኞ ማክሰኞ ቀዳሚት እኩይ ዕለቱ ረቡዕ ዓርብ እሑድ ነው መድኃኒቱ በአዳል በግ ወይም በነጭ ፍየል ብራና መፍትሔ ሥራይ ለዓይነ ጥላ መርበብተ ሰሎሞንን ለማእሰረ አጋንንት አንድም ሰይፈ መለኮትን አስጽፎ ይያዝ ቀይና ነጭ በግ ይረድ ቀይ ዝርዝር ዶሮ ይረድ አምበላይ አፈሾሌ ፈረስ ይጫን ቤተ መንግሥት ንግድ እርሻ ክፍሉ ነው ቆሙ ነዊሕ ገጹ ፍሡሕ ነው ዓይኑ እንደ ኮከቡ ብሩህ ነው ፬ ሴት ያገባል ፫ ልጆች ይወልዳል አባት እናቱን አይቀብርም ነጫጭ ነገርና ከብቶች ይሆንለታል ምቀኛ እንደ ጦር ይነሣበታል ለጊዜው ልቡ ይፈራል ያመነታል የኋላ ኋላ ግን በድፍረት ተነሥቶ ጠላቶቹን ሁሉ ድል ያደርጋቸዋል።

ለጊዜው ቁጡ ነው ኋላ ግን ፈጥኖ ይመለሳል ርኅሩህ ነው ጥቂት ዘመን ዘማዊነት አለበት የሴቶች በሽታ ያስፈራዋል በፊት ሀብት ያገኛል በመካከል ይደኸያል እስከ ፫ ዓመት መቅሠፍት ያስፈራዋል ከ፴ ዓመት በኋላ ግን ሀብትና ዕድሜ በብዙ ያገኛል ቀይ ነገር ሁሉ ክፍሉ ነው በቀይ መሬት ይኑር።

የሴት መድኃኒ ያስፈራዋል ጠላቱ እጅግ ብዙ ነው ወደ እግዚአብሔር ጸሎት ያዘውትር ምጽዋቱና ጸሎቱ ይሠምርለታል ደዌ ያስፈራዋል ሴሰኛ ነው ሲታመም መድኃኒቱ ቀይና ነጭ የጥቁር ቡሃ በግ አርዶ ሓሞቱን ይጠጣ እሳትና ውሃ ሙላት አጥፊው ነውና ይጠንቀቅ እኩይ ወርኁ ጥቅምት በዘመነ ማቴዎስ ሮብ ወይም ዓርብ ቀን በጀምበር ግባት በ፹፪ ዓመቱ ይሞታል።

## *ሐመል ኮከብ ያላት ሴት የሆነች እንደሆነ።*

እግረ ወልሻሻ ዓይነ መልካም ናት በጥርሷ ምልክት አለባት ወደምሥራቅ ትሔዳለች ፀጉረ መልካም ደረቅ ተቀያሚ በልቧ ቂም ቋጣሪ ናት መልኳ ደማም ናት ከንዷ ጥርሷ ጠጉሯ ያምራል ወንዶች በፍቅር መኻታ ይወዷታል ልጆች ትወልዳለች በኋላ ግን ማኅፀንዋን ሾተላይ ይመታታል በሥራዋ ተመካሒ ራሷን አኩሪ ናት ቅናትና እብለት ወረትም አለባት ሆዷን ያማታል ከ፴ ዓመት በኋላ ሰውነቷ ይበርዳል ተራክቦን ትተዋለች ወደምሥራቅ አገር ብትቀመጥ ይሻላታል ዕድሜዋ ፸ ዘመን ነው።

## ፪ኛው ኮከብ ሠውር መሬት

ይህ ኮከብ በሚያዝያ ፲፮ ቀን በዐዜብ በኩል የሚወጣ ነው ይህ ኮከብ ያለው ሰው እጅግ ገራም ነው ምሥጢራዊ ባሕርይ አለው የአደረገው ነገር ሁሉ አይታወቅበትም ምክንያቱም ኮከቡ ድብቅ ወይም ሥውር ስለሆነ ነው።

እጅግ ጌጥ ይወዳል ገንዘብ በጣም አይገባውም እንጂ ገንዘብ ማውጣት ጭንቁ ንፋግ ነው ሃብቱ ሥውር የኋላ ኋላ ነው በሰውነቱ ተመካሒ አፈጻድቅ ነው ቅናትና ምቀኝነት አሉበት ሲያውቅ አለ ዓዋቂ ይመስላል አንደበቱ ዝግተኛና ልዝብ ነው ቀልድና ጨዋታ ዕድሉ ነው እርሻ ንግድ ቤተ መንግሥት ይሆንለታል ሰላማዊ ነው ኩሩ መስሎ ይታያል ከሰው ጋር በቶሎ አይላመድም በቤተ ሰዎቹ ላይ ኃይለኛ ገዥ ነው ከበታቹ ያሉትን ያጠቃል፤ ፍርሃት አያውቅም ልበ ሙሉ ነው ወረተኛና ውለታ ቈጣሪ ብልህ ነው ነገር ግን ሰው አያምነውም። እርሱም ሰውን አያምንም ለሁሉ ጠርጣሪ ነው።

ከአሰበው አይመለስም የሰው ምክር አይቀበልም ራሱን ከፍ አድርጎ ገማችና እኔ እበልጥ ባይ ነው በተግባሩ ሁሉ አምላክን ይለምናልና ይረዳዋል ጠላቶቹን ሁሉ በጸሎቱ ድል ያደርጋቸዋል በኋላ ዘመን ገንዘብ ያልቅበታል በጥቂት መጠጥ ይሰክራል ሆዳም ነው በመብልና መጠጥ ሥራይ ያስፈራዋል የሚያደርጉበትም ዘመዶቹ ናቸው ወደ ዘመነ እርጅናው የዓይን ሕመም ያስፈራዋል በጋብቻው የታመነ ነው የተባረኩ ልጆች ይወልዳል ዕድሉ በአንድ ድንገተኛ ነገር ነው ፬ ልጆች ይወልዳል መሐላ አይሆነውምና በእውነትም ቢሆን አይማል።

ክፍሉ ነጭና ቀይ መሬት ነው መሸጥ መግዛት መለወጥ ሹመት ክፍሉ ነው ማስተዳደርና ሥርዓት ያውቃል ቆላ አገር አይሆነውም ደጋ ይስማማዋል በዘመነ ማርቆስ ጥቅምትና ግንቦት ሩቅ አገር አይሒድ ቅሥፈት ያገኘዋል ከሚወልዳቸው ልጆቹ ፩ዱ ሕመምተኛ ይሆናል ሰው ሲሞት ሬሳ አይገንዝ ታስሮ ይፈታል በዘመነ ማርቆስ በመጋቢት ወር ሹመት ያገኛል በዘመነ ማርቆስ ሩቅ አገር አይሒድ ጥቅምትና ግንቦት ቤት አይለውጥ ቅሥፈት ያስፈራዋል ሰውነቱ ኃያልና ደፋር ነው እንደ ዓይነት እያደረገ ያመዋል። ሆዱ እንደ ሥራይ ይገለባበጥበታል ጥሬ እርጥብ ሥጋ አይወድለትም ጠብሶና ቀቅሎ ይብላ ቅናትና ምቀኝነት አሉበት ተመካሒ ሕልሙ እሙን ነው።

ጋብቻው አሰድ አቅራብ ኅብሩ ሚዛን ቀውስ ሐመል ነው እኩይ ዕለቱ ረቡዕ ዓርብ እሑድ ነው የዓርብ ቀን ያስፈራዋል ነጭና ቀይ አርዶ በድሙና በፈርሱ ይታጠብ በ፱ዓመቱ ያመዋል በ፴ ዓመቱ ግን ሞት ያስፈራዋል ከወንጌለ ዮሐንስ ወሀሎ ፩ ብእሲ የሚለውን አጽፎ ይያዝ ከበሽታ ሁሉ ለጥፋት የሚያደርሰው ዋና ፀሩ ተስቦ ነው ለዚህ መጠበቂያው ቢሆን በሚዳቋ ቢታጣ ግን በነጭና ቀይ የፍየል ብራና አቅዳፌር አጽፎ መያዝ ነው።

የሚመለከቱት ዛሮች ጢሞቴዎስና ብር አለንጋ ከውላጅም ደም ቀለቡና ዋስ አጋች ናቸው ራሱንና ዓይኑን ልቡን እየከፈለ ያመዋል በግራ ዓይኑና በግራ እግሩ ምልክት አለበት ሴት ጋኔን

አለችበት ሌሊት በሕልሙ ታስደነግጠዋለች ሌሊት ልብሱን ታስጥለዋለች ምቀኛ ሆና ሃብቱን ትዘጋበታለች እርሷን ለማስለቀቅ የሚበጀው ጊዜዋ ጉመሮ ዕጣን የጅብ አር ዋግራ ድብርቅ አልቲት የዶሮ ላባ እነዚህን በአንድነት ይታጠን ስመ አምላክና ወንጌል ማርቆስ ድርሳነ ሚካኤልንም በሌሊት ውሃ እየአስደገመ ከእነዚያ መድኃኒቶችም በውሃው ጨምሮ ይታጠብ።

ሠናይ ወርኁ ታኅሣሥ እኩይ ወርኁ ጥቅምት ጥር ግንቦት ነውና ይጠንቀቅ። ቁርጥማት ወይንም ቂጥኝ ከጥቁር ሴት ያስፈራዋል መድኃኒቱ ጣዝማ ሰሊጥ ጊዛዋ በማር ይዋጥ። ከልከሎሳ የሚባል ጋኔን በተወለደ ዕለት አይቶታልና በታመመ ጊዜ ያብዳል። መድኃኒቱ ነጭ በግ ቀይ የበሬ ቀንድ አርባ ቀን ያልሞላው የመቃብር አፈር በአንድነት አሳርሮ ውኃ ባልነካው ቅቤ አድርጎ በ፬ ማእዘን መንገድ ላይ ቁሞ ይቀባ ከእራሪው በጠጅ አንፍሮ ፫ ቀን ይጠጣና ይለቀዋል።

በእግሩ ቁርጥማት ይሰማዋል በራሱ በልቡ በሆዱ በሽታ ይገባበታል ለዚህ ሕመም መድኃኒቱ፤ ዋግራ ድብርቅ አልቲት ሮብ ቀን ሰብስቦ ከጥቁር ስንዴ ጋር በጨው አንፍሮ ለቀይ በግ ፯ ቀን ማብላት ነው ከዚህ በኋላ በጉን አርዶ በደሙ ታጥቦ ሥጋውን ቀቅሎ መረቁን በስንዴ እንጀራ እየፈተፈተ ይብላ ከእህልም ስንዴ ግጥሙ ነው ከመረቁ ይጠጣ ቀይ ዶሮ ወሰራ ጭዳ ይበል። ሞቱ በዘመነ ማርቆስ በ፳ኛ ዓመቱ በወርኃ ጥቅምት ሮብ ቀን ነው።

### *ሠውር መሬት ያላት ሴት የሆነች እንደሆነ።*

ዕውር ደም ይመታታል ዓይንዋ ቀላ ያለ ጥሩ ነው ቀናተኛ ናት አመንዝራት አለባት ባሏን በእጁ ነፍስ እስኪያሳልፍ ድረስ ታስቀናዋለች ቅዳሜ ቀን አይሆናትም ደም ከፈሰሰበት ሥፍራ አትድረስ በመቃብር የእምኖር ከልከሎሳ የእሚባል ጋኔን ይፃረራታል ግራ ዓይኗን ያማታል ሆዷን እያላመጠ ደም እንደ ውኃ ይፈሳታል እግሯን ይቈረጥማታል ሰኔና ጥቅምት አይሆናትም አቅዳፌር በእንስት ምዳቋ ብራና አስጽፋ ትያዝ። የጥቁር ገብስማ ዶሮ ጭዳ ብላ ሥጋውን ሠርታ ኮረሪማ ሰልቃ በበላዩ ነስንሳ ሥጋውን ትብላ መረቁንም ትጠጣ። ከዚህ በኋላ የደም ጽሑፍና አቅዳፌር ጨምራ ትያዝ ሰውነቷ በፊቷ ደንዳና ነው ፀጉሯ ልስልስ ነው ስስት አለባት ቁም ነገርና ሃይማኖትም ይገኝባታል።

## ፫ኛው ኮከብ ገውዝ ነፋስ።

በግንቦት ፲፬ ቀን የሚወጣ ኮከብ ነው ነገሩ ዶርዝ ጥንድ ነፋስ ማለት ነው በቀበሮና ዋላ ይመሰላል ይህ ኮከብ ያለው ሰው ጸጥታ የለውም ብልሕ መሠሪ ጥዑመ ልሳን ራሱን ጠባቂ ርጉዕ ድምጹ ከበድ ያለ ቀልድና ዋዛ ዐዋቂ ነው። ነገር ሁሉ በቶሎ ይገለጽለታል በልቡ ፍርሓት የለውም በሰው ነገር ዘልሎ መግባት አይወድም ባልንጀራውን አያምንም በትንሽ ነገር አዝኖ በትንሽ ነገር ደግሞ ይደሰታል ምሕረት የሌለው ቂመኛ ነው መሐላ ይደፍራል አክብሩኝና ወድሱኝ ባይ ነው መኳንንትና ጌታ ይወደዋል ጥቂት እርግማን አለው።

እኩያው ካልሆኑት ከበላዮቹ ጋር ባልንጀራነት ይገጥማል ግን አይጠቅሙትም ብዙ ሰምቶ ጥቂት ይናገራል ደስታውንና ኀዘኑን ለሰው አያካፍልም ከአንገት በላይ ይናገራል ለሰው መሸንገልና ማታለል ዕድሉ ነው ሳይታወቀው ይሰጥና እንደ ገና ይጠጠታል ሁሉን ሰው ይጠረጥራል አሽከሮቹና ዘመዶቹ ጠላቶቹ ይሆናሉ ስሙ በክፉ ይጠራል ከሚስቱ ብቻ ይወልዳል ከሌላ ቢወልድ አይባረክለትም መስጠት እንጂ መቀበልን አይወድም ዕቡይ ምቀኛውም ብዙ ነው እርሱም ለሰው ምቀኛ ነው ቢታመም ፈጥኖ ይድናል ዓይነ ደረቅና ደፋር ነው።

በባዕድ አገር በዘመነ ማርቆስ ሹመት ያገኛል ዕድሉ በአልተወለደበት አገር ነው ወደ ምሥራቅ ሄዶ መኖር ይሆነዋል ንግድ ክፍሉ ነው። ከሃምሳ ዓመት በኋላ ባለፀጋ ይሆናል ጾምና ጸሎት ይሠምርለታል በዘመነ ማቴዎስ ታሥሮ ይፈታል ነጭ ነገር ክፍሉ ነው ዋገምት ይታገም ጤና ያገኛል በ፯ ዓመቱ መቅሠፍት ያስፈራዋል ሠናይ ወርኁ ታኅሣሥ መጋቢት ሚያዝያ እኩይ ወርኁ ሰኔ ነሐሴ ጥቅምት ነው በ፳ና በ፵፰ ዓመቱ ደዌ ያስፈራዋል ቀይና ነጭ ይረድ የፋኑኤልን ሰላምታ አስጽፎ ይያዝ የሉቃስንና የዮሐንስን ወንጌል አስነብቦ ፯ ቀን ይጠመቅ። ዓይኑንና ልቡን ያመዋል ፈጣን እንዲሆን የአህያ ሰኰና በግራ ክንዱ ይያዝ ዘማዊነት አለው ግራ እግሩን ብረት ይወጋዋል ፌራና ንዳድ

ያስፈራዋል እርሻም ይሆንለታል። ቁመቱ ድልድል መንጋጋው ትልልቅ ነው በሴት ምክንያት ትዳሩ ይሰናከልና እንደገና ይታረቃል።

ዓይነ ደረቅ ኃይለኛ ጋኔን ክንዱን ትከሻውን ያመዋል ዋስ አጋች የሚባል ዛር በሕልሙ እየተመላለሰ ይጠናወተዋል መድኃኒቱ እንኮይና ቅቤ በወይን ቅጠል አቡክቶ ይጠጣ ቁርጥማት ያመዋል ጉመሮ ጅብራ አውጥ በአዲስ ዋንጫ ዘፍዝፎ ይታጠብ። ራሱን ሆዱን ጉሮሮውን ያመዋል ከዛር የተወለደ ጋኔን ስሙ ረዋዲና ጐዳሌ የሚባል ይመለከተዋል ለቁራኛው ዓይነት ይወጣለታል ጫማውንና ጉልበቱን ይቈረጥመዋል ወሰን ገፊ የሚባል ዛር ሳይወታቅ ተደርቦ ይፃረረዋል በሽታው የሚብሰው በሰኔ ነው ለዚህ መድኃኒቱ የዝግባ ሙጫና የመስክ አበባ መታጠን ነው ይህ ኮከብ ያለው ሰው ጭዳው በጥቅምት ወር ነጭ ፍየልና ነጭ ዶሮ ነው፤ በነጭ ፍየል ብራና አልቦ ስምና ከዳዊትም አንሣእኩን አስጽፎ ይያዝ ቀኝ እግሩ እንዳይመነምን ያስፈራዋል የዚህ ፈውሱ የጠምበለል ቅጠል ጉመሮ ቀርሻሽቦ የበረሃ ግሜ ሥረ ብዙ የእነዚህን ሥሮችና የርግብ ሥጋ ፩ ላይ ሰልቆ አዋሕዶ በሌሊት ውሃ ዘፍዝሮ ጧት ጧት እስከ ፯ ቀን ድረስ ይታጠብ ቢጠጣላትም ደግ ነው።

ለዚህ ኮከብ ፀሮቹ ከመሬት ጀዲ ከውሃ አቅራብና ሸርጣን ናቸው፤ ኮከብ ክፍሉ ቀውስ አሰድ ሰንቡላ ሑት ነው። ከዘመን ሉቃስ ከወርም ጥቅምትና ሰኔ ከቀንም ረቡዕና ዓርብ አይሆነውም ሠሉስና ሐሙስ ግጥሙ ነው በ፸ ዓመቱ ሮብ ቀን በውጋት ይሞታል።

*ገውዝ ነፋስ ኮከብ ያላት ሴት የሆነች እንደሆነ።*

በሰው አገር ትከብራለች ትልቅ ጌታ ከሆነ ሰው ወንድ ልጅ ትወልዳለት ፊቱ ዝምተኛ ኋላ ግን ምላሷ ተናጋሪ አንደበቷ ሰው ደፋሪ ትሆናለች። የኋላ ኋላ ጥቂት የደም ሕመም ያገኛታል ዓይነ ገብ ናት  እጀ ሰብእ ይፃረራታል። ልቧ ለሰው ይራራል ዓይንዋ ቀላ ቀላ ያለ ነው ጥቂት ዘመን በዘማዊነት ትታማለች ኋላ ግን ሥጋዋ ቶሎ ይበርዳል የሰው ምክር ተቀባይ ናት በሆዷ ብርቱ ቂም ያዥ ናት የቤትዋ ሥርዓት ሞቅ ሞቅ አይልም ከአንገቷ በታች ደም ግባታም ናት ሀብት አይጐድልባትም ሰውነትዋ በራድ ነው በኵስኵስትና ሰሐን ንግድ ይሆንላታል። ዕድሜዋ ፷ ዓመት ነው።

## ፬ኛው ኮከብ ሸርጣን ውሃ

<u>ይህ ኮከብ በሰኔ ፳፩ ቀን ከ፫ ኮከቦች ጋር በምሥራቅ በኩል በዶሮ ጩኸት የሚወጣ ነው።</u>

፣ሸርጣን ነገረ ሰይጣን፣ ይባላል በጃርትና በአጋዘን ይመሰላል ሸርጣን ውሀ ማለት የምንጭ ውሀ ማለት ነው። ይህ ኮከብ ያለው ሰው ባሕርዩ ልዝብ ጭምትና አስተዋይ ነው። ከአንገት በላይ ሰውን ይወዳል ለትልልቅ ነገሮች ይታገሣል በትንሽ ነገር ይቆጣል ፍቅሩን አይጨርስም ከዳተኛና ውሸታም እምቢተኛ ነው። ፈጥኖ ሰውን ይወዳል ፈጥኖም ይጣላል ትልቅ ኃዘንና ደስታ በየጊዜው ይለዋወጥበታል ምክር ያውቃል ገንዘብ ወዳጅ ነው ራሱን ሲላጭ ይታመማል ሰውን ደላይ ወረተኛና ሸፋጭ ነው ተስፋ አይቈርጥም በስንት ተአምራት ከብዙ መከራ ይወጣል በነገረ ዝሙት የተነሣ እሥራትና ግርፋት ያገኘዋል ሥራ ወዳጅ ነው ገንዘብ በማጭበርበር በስጦታ በውርስ ይገባለታል እንዲሁም ይወጣል አይቆምለትም ከዘመዶቹ ጋር ጠብና ክርክር ያበዛል ነፍናፋ ኩርፍተኛ ነው መሓላ ይደፍራል ንግድና እርሻ ክፍሉ ነው ተንኰሉና መዘዙ ክፉ ነው ከፍ ባለ ወንጀል ተከሦ አደባባይ ላይ ለፍርድ ይቆማል ደረቅና እልከኛ ነው የሰው ምክር አይሰማም ለሰውም ደግ አይመክርም ቅንዝረኛ ነው ተንኮለኛ ነው። ያመሰገነው ሰው ብቻ ያሞኘዋል የተናገረውን ሁሉ አዎን በሉኝ ባይ ነው ቅኔ ጽሕፈት ተኵስ በገና ግጥም ዕድሉ ነው ጥቂት ጊዜ እስራት ያገኘዋል። በሸንጎና ጉባኤ ሕዝብን ለማስረዳት በቂ ንግግር አይሆንለትም። ድምጹ ጉልህ ነው በዓይኑና ደረቱ በክንዱና በእምብርቱ ላይ ምልክት አለው ቂም የለውም ይቅር ባይ ነው የሰውን ብልሓት ለማስቀረት ንቁ ነው ኑሮውን ሁሉ ሚስቱ ታዝበታለች በሚስቱ ምክንያት ከዘመዶቹ ጋር ተጣልቶ ይለያያል መጠጥ ያበዛል ስካር ያሸንፈዋል። ገንዘቡን ሁሉ ልጁ ያባክነዋል ልጅ ይሞትበታል። ለዚህ ኮከብ ጸሮቹ ገውዝ ሰንቡላ ቀውስ ሑት፤ የክፍል ኮከቦቹ ጀዲ ሚዛን ሓመል ናቸው።

ከዘመን ዮሐንስ ከወር ኅዳርና ታኅሣሥ ከቀንም ማክሰኞ ዓርብ እሑድ ያስፈራዋል ከ፷ ዓመቱ በኋላ ድኻና ሴሰና ይሆናል ባርያ ዛር ያመዋል በልቡ ሳል ያድርበታል መነኩሴ ይሆናል ሥራይ

ያስፈራዋል እሑድ ቀን ይጠንቀቅ ራቅ ካለ አገር አይሂድ ቀይ ሴት አያግባ የሰጠችውንም አይቅመስ በግራ እግሩ ምልክት አለበት በማርቆስና በዮሀንስ ይታመማል ሡናይ ወርኀ ሰኔ እኩይ ወርኀ ታኅሣሥ ነው በታመመ ጊዜ መድኃኒቱ የርግብና የፌቆ ሥጋ ከሰሊጥ ጋር አሠርቶ ይብላ መረቁንም ይጠጣ ጠጉራቸውንም አሳርሮ ይታጠን በ፵ ዓመቱ ጋኔን ዓይቶታልና ደም ያገኘዋል ራሱን ወገቡን ያመዋል በፌቆ ብራና መስጥመ አጋንንትን አስጽፎ ይያዝ።

በግራ ጐኑ ደዌ ያድርበታል የዛር ውላጅ በአፍንጫው ደም ያነሥረዋል በሕልሙ ያስደነግጠዋል በ፲ ዓመቱ ጉሮሮውን ያመዋል መብረቅ ያስፈራዋል ማእሠረ አጋንንትና አስማተ ሰሎሞን አስጽፎ ወንጌለ ዮሐንስንም አስነብቦ ይጠመቅ። የጥቁር ወሠራ ዶሮ ቡሀ በግ ይረድ። ሡናይ ዕለቱ ሰኞ ሐሙስ ቅዳሜ እኩይ ዕለቱ ዓርብ ሮብ እሑድ። ሡናይ ወርኀ መስከረም ጥቅምት ጥር የካቲት እኩይ ወርኀ ኅዳር ሚያዝያ ሐምሌ ነው የሱፍና የኑግ ቅባኑግ ከሰሊጥ ጋር ይጠጣ። በምዕራብና ምሥራቅ ጠበል ይጠመቅ።

በየካቲትና ታኅሣሥ ለሞት የሆነ ብርቱ ጦርነት ያስፈራዋል። ቅዳሜ ቀን ደም አያውጣ መድኃኒቱም አይጠጣ የዘመዶቹን ገንዘብ ይወርሳል የሴት ዓይን ያስፈራዋል ሆዱን ዓይኑን ያመዋል በጥር በየካቲት ቁስል ያገኘዋል በምንጭ በገደል የምትቀመጥ ሴት ጋኔን ትመታዋለች እርስዋ ከዘማዊነቱ የተነሣ እንደ ቅናት አድርጋ ራሱን ሆዱን ልቡን እየቀሰቀሰች በቀኝ እግሩ እንደ ቁርጥማት ትገባበታለች ብልቱን እንደ ሽንት ማጥ አድርጋ አሳብጣ ታመዋለች በሕልሙ በድቀት ሥጋ ትገናኘዋለች ለዚህ ሰው መድኃኒቱ የጥቁር ገብስማ ዶሮ በራሱ አዙሮ ያኑር ጉመሮ ጊዜዋ ጠምበለል ሥራቸውን ወቅጦ የዶሮዋን ክንፍ ጨምሮ ይታጠን ከእነዚህም ሥሮች በሌት ውሃ ዘፍዝፎ ፫ ቀን ይታጠብ አስማተ ሰሎሞንና አቍያጽያትን አስጽፎ ይያዝ። በ፷፱ ወይም በ፸ ዓመቱ በዘመነ ዮሐንስ ሮብ ወይም እሑድ ቀን በተፊአ ደም ይሞታል።

### *ሸርጣን ውሀ ኮከብ ይላት ሴት የሆነች እንደሆነ።*

ዓይነ መልካም ጥርሰ መልካም ናት ቤተሰብ አይስማማትም ነገር ታበዛለች ባልዋን ፈትታ በሰው አገር ትኰበልላለች መድኃኒትና ደም ያስፈራታል ራስዋን ዓይኗን እጅዋን ሆዷን ያማታል ሐር ማተብና ብር ቀለበት ከአንገትዋ ባይለያት መልካም ነው የጋላ ዛር ሌሊት ያስተዳድራታል ሰንበትን አቦን ሥላሴን ተጠንቅቃ ታክብር ጠቋር በዶስ የሚባሉ ዛሮች ይመለከቷታል መድኃኒትዋን የጥቁር ገበሎ ራስ ፩ በቀል ፍየለ ፈጅ ጥቁር ኢዮባን መርበብተ ሰሎሞንን በጥቁር ፍየል ብራና ፩ነት ጽፊሀ አስይዛት ጋኔን ይጸናወታታልና በሜዳ ከወንድ ጋር እንዳትገናኝ ትጠንቀቅ።

## ፭ኛው ኮከብ አሰድ እሳት።

ይህ ኮከብ በሐምሌ ፳፮ በመስእ በኩል የሚወጣ ነው አሰድ እሳተ የመብረቅ እሳት አሰድ የያዘውን አይሰድ። አሰድ ፀሐይ ዕንቈ ባሕርይ ይባላል። በአንበሳ ይመሰላል። ይህ ኮከብ ያለው ሰው የፊቱ አወራረድ አንበሳ ይመስላል ቁመቱ ድልድል ነፍሱ ንጹሕ ከእናቱ ማኅፀን የተመረጠ ልቡ የዋህ ገጹ ፍሡሕ ጥርሱ ፍንጭት ነው። ትልቅ ግርማ የዓይን ኃይል አለው ጠላቶቹ ሲያዩት ይፈሩታል ይለማመጡታል በሴራ የመከሩበትን ሁሉ ጊዜ ያፈርስባቸዋል ማናቸውንም ነገር ቢፈልግ ለማግኘት ይቻለዋል የገንዘብ ስሱ ነው ጥቂት ነገር ይበቃ አይመስለውም ቁጡ ነው ቶሎ ይመለሳል ጠላት ይበዛበታል ግን አይሸነፍም።

እጅግ ምቀኛና ቀናተኛ ነው የሰውን ነውር ያወራል ኃጢአቱ ብዙ ነው በምጽዋት ይሰረይለታል ዘማዊ ነው ከዝሙት ብዛት የተነሣ ዓይኑን ያስፈራዋል ይሉኝተኛና አንደበታም ነው መንፈሳዊ መስሎ መታየትን በሰው መመስገንና ውዳሴ ከንቱን ይወዳል። በእጁ ጥፍር ከላይ ወደታች ጥቁር መሥመር አለው ድንገተኛና አደገኛ ነው። ምሥጢርና ሴራ ክፍሉ ነው ስሙ በክፉ ይነሣል ውስጠ ደግ ወዳጁን ጠቃሚ ነው ዘመዱን አይጠቅምም ገንዘቡን ለባዕድ ያባክናል ገፊ ነው ዘመዶቹና ወዳጆቹን ከሸኘ በኋላ ብቻውን ይቀራል።

ጊዜ ካነሳው ጋር ወዳጅነት ይገጥማል ገንዘቡን ከሰው ገንዘብ ጋር ማቀላቀል አይሆንለትም ኃይለኛ በኃይሉ ተመካሒ ነው እርሻና ቤተ መንግሥት ክፍሉ ነው ሹመት ያገኛል ርኩስ ከብት ላም

ንብ ይሆንለታል ፫ ሚስት ያገባል ከሦስተኛይቱ ደግ ልጅ ይወልዳል ሐሙስ ቀን መሰናከል ያገኘዋል ሁለት ጊዜ እሥራት ያገኘዋል ግን በቶሎ ይፈታል ለጋስ ነው የትም ቢሔድ የሰው ፍቅር አለው ሰጥቶ አይመሰገንም ጠላቱን ይወዳል በሽንጎ ሲቆም ረትቶ ይገባል ሰውነቱን እያሳበጠ ያመዋል ኮሶም እየደፈነ አያሽረውም እግዚአብሔርን ፈሪ ዓይነ ቅንዝረኛ ነው ጥቁር በግና ነጭ ዶሮ ይረድ ሰሊጥ ዓሣ ኤፍራን ቀለም በ፩ነት አሰርቶ ይብላ መረቁንም ይጠጣ ከፀጉሮቹም ፯ ቀን ይታጠን።

ከእዳሪ ውድቀት የተነሣ ሕመም ያስፈራዋል ዓይኑን ራሱን ያመዋል ዓርብና ቅዳሜ ከሰውነቱ ደም አያጣውም መድኃኒት አይጠጣ መንገድም አይሒድ የሰው ገንዘብ አደራ አያስቀምጥ አጥፊው ነው ሚስቱ በደም ትሞትበታለች ሴት ጋኔን በወገቡ በልቡ እየገባች ታመዋለች ፫ ጊዜ ገንዘቡ ይጠፋበታል። እርሱም እየታሠረና እየተፈታ ይኖራል ሢሳይ አያጣም ገንዘቡም ለዘመዶቹ መስጠት አይወድም ከሚሰጥ ቢሰርቁት ይወዳል ውሸቱን ነገር አሾክሽኩልኝ ይላል ልጆች ይወልዳል ጥቂቶች ይሞቱበታል ያልታወቁ ሰዎች ነጥቀው እንዳያጠፉት ያስፈራዋል። በሐፍረቱ ላይ ምልክት አለበት በእግሩና በእራሱ የሰው ዓይን ያስፈራዋል ጫጫታ የምትባል ዋናዋ የዛር ውላጅ ትሸምቅበታለች በዓይኑና በብልቱ ትገባዋለች ሌሊት በሕልሙ ትገናኘዋለች ቀኝ እግሩን ጉልበቱን ወገቡን ራሱን ዓይኑን ልቡን እየላሰች ታመነምነዋልች ለዚች መድኃኒትዋ የቊልቋልና የሎሚ ተቀጽላ የአሜራ ሥር ከርቤ ጨምሮ አንድነት በአዳል በግ ብራና በነጭ ጨርጨቢ አጽፎ ከነዚህ መድኃኒቶች ጋራ ፩ ላይ ይያዝ።

የመኖሪያ ክፍሉ ከተማ ቤተ መንግሥት ነው ማቴዎስና ማርቆስ ተከታታይ ዘመኖች ክፍሉ አይደሉም በነዚህ ዘመኖች ይህን ጽሕፈትና እነዚያን ተቀጽላዎች የነጭ ወሰራ ዶሮ ደም እየነከረ በዓመት በዓመት እያነገሠ ይያዝ የውሃ ሙላት ያስፈራዋል ቅዳሜና እሑድን አክብሮ ተጠንቅቆ ይዋል። ቀይ አረመኔ የሆነች ጋላ ሴት ያግባ ይወልዳል ይከብራል። ኮከብ ግጥሙ ሠውር አቅራብ ደለዊ ነው። ፀሩ ሑትጀዲ ሽርጣን ነው። ማዕከላይ ሰንቡላ ቀውስ ገውዝ ናቸው። መልካም ወራቶቹ ታኅሣሥና የካቲት ክፉ ወሩ ግንቦት ክፉ ቀኑ ዓርብ ነው። በ፲ በ፳፬ በ፴ በ፵ ዓመት ያስፈራዋል። በማቴዎስ ወይም በማርቆስ በሰኔ ወይም በነሐሴ ዓርብ ቀን በ፸፱ ዓመቱ በድንገት ይሞታል።

*አሰድ እሳት ኮከብ ያላት ሴት የሆነች እንደሆነ።*

መኳንንት ያፈቅረዋታል አካልዋ ንጹሕ ጥርሰ መልካም ናት ዘማዊነት አለባት ጥቁር ሰው ክፍልዋ አይደለም አጥፊዋ ነው የቂጥኝ ዕግል ያስፈራታል በመስከረምና ጥቅምት ዓርብና ቅዳሜ ቀን ሩቅ አገር አትሒድ ትጠንቀቅ ፩ ከወለደች በኋላ ማኅፀኗ ቶሎ ፍሬ አይዝም እንደ መካንነት ይከጅላታል ወንድ በመኻታ ያፈቅራታል የቤት አያያዝ ታውቃለች መብልና መጠጥ ትችላለች ለቤተሰብ መልካም ደግ የዋህ ናት የጥቁር ሰው ዓይን ያስፈራታል የእጀ ሰብእ መድኃኒትና ጨርጨቢ አስጽፋ ትያዝ።

## ፮ኛው ኮከብ ሰንቡላ መሬት።

ይህ ኮከብ በመስከረም ፯ ቀን ከ፪ ከዋክብት ጋራ ከሌሊት በ፯ ሠዓት ከወደ ፀሐይ መግቢያ የሚወጣ ነው። ሰንቡላ መሬት ቅልቅል መሬት ማለት ነው ሰንቡላ የሰው ይበላ ይበላል በጉጉት አሞራ ይመሰላል።

ይህ ኮከብ የአለው ሰው በብዙ እንኳ ባይሆን ከግምባሩና ከቅንድቡ አወራረድ የዓይኑ ቅርፅ የጉጉት ምሳሌ ይገኝበታል። ሌሎች የደከሙበትን ገንዘብ ለመውሰድ ሰብሳቢ ዕድል አለው ምክሩ ዘሊቅ ነው ለሰው ይጠቅማል ኑሮው በአገባብ ነው ውሽታምና ጉረኛ ነው መጀመሪያ ይደነግጣል እየቈየ ግን ደፋርና ልበ ሙሉ ይሆናል የተገባ ምክር የነገር ምላሽ ያውቃል በተወለደበት አገር አይኖርም በቀይ ቦታ ይኑር ነጭ ነገር ክፍሉ ነው ከዘመዶቹ ጋር አይስማማም በነገር አይረታም ሕልሙ እሙን ነው ቶሎ ይደርሳል ሲሳየ ብዙ ነው ሰውን ማሞኘት ይችላል አጭበርባሪና ብልጥ ነው ክፍሉ ከተማ ነው ገጠር አይሆነውም ሹመት ያገኛል ሳቅ ያበዛል እግዚአብሔርን ያምናል ጸሎቱ ሥሙር ነው በጊዜ ወደ ቤቱ መግባት አይሆንለትም ያልደረሰበትና የማያውቀው አገር የለም ፊቱን ትክ አድርገው ቢያዩት አይችልም ፊቱን ያዞራል ከትልቅ ሰው ጋር ሲነጋገር ይጃጃል የአሰበውን ትቶ ያላሰበውን ይናገራል የሰው መውደድ አለው ስጦታና ሽልማት ለማግኘት ዕድላም ነው ተልኮ ጉዳይ ማከናወን ይሆንለታል በዘንግ ቁሞ አይችልም ተቀምጦ ሲመክር ዓዋቂ ነው።

ሰፊ ዝና አለው ከሰው ጋር በቶሎ አይላመድም ሰላማዊ እንኳ ቢሆን ነገር ወደ አለበት ፈልጎ ይገባል ያሰበውን ትቶ ያላሰበውን ይናገራል ወዲያው ደግሞ ይጠጠታል በብዙ ነገር ዕድለኛ ነው ነገር ግን ዕድሉን በገዛ ራሱ ያጠፋዋል ወደ ኋላ ጊዜው ጥቅሙን አባራሪ እንጀራውን ገፊ ይሆናል የሕፃን ሽማግሌነቱን በወራዳነት ይለውጠዋል የጠላቶቹን መውደቅ ያያል። ቅንዝረኛ ነው። ኃይል እልከኛ አትንኩኝ ባይ ቶሎ ተቈጭ ነው ነገር ግን አጭሮ አይጣላም ልጆች ይወልዳል ሰውን ማማት ይጠላል ጠላቱ ብዙ ነው ፊቱ ክፍት ቀላል ድምጹ ከባድ ሆኖ ብትን ነው። ሴት መድሃኒት ታበላዋለች በ፷፯ ዓመቱ መቅሠፍት ያስፈራዋል ጭኑን ይቆረጥመዋል እራሱን ብልቱን ወገቡን ሆዱን እየነፋ ያመዋል። መድኃኒቱ ነጭ ወይም ቀይ በግ አርዶ በደሙና በፈረሱ ይታጠብ ዓሣና ሰሊጥ በዛጐልማ ዶሮ አሥርቶ ይብላ መረቁንም ይጠጣ።

ለሆዱ በሽታ ደግሞ የበግ ላትና ደረቅ ጠጅ ቁንዶ በርበሬ ኤፍራን ቀለም የአሞሌ ጨው ፩ ጽዋ ቅባኑግ ነጭ ሽንኩርት በቶፋ መርጎ ፫ ቀን ከበላዩ እሳት አንድዶ ማር እየበላ ይጠጣው። በነጭ በግ ብራና ጸሎተ ንድራ ትምህርተ ኅቡዓትና መስጥመ አጋንንትን አስጽፎ ይያዝ። የምስርችና የፍየለ ፈጅ የግዛዋና የቋራ አረግ በአዲስ ቅል ዘፍዝፎ ኪዳንና ትምህርተ ኅቡአትን አስቀድሞ ይታጠብ።

ከዘመን ማርቆስ ከወር ታኅሣሥና መጋቢት አይሆኑትም በጥርና ሰኔ ድንገት በሽታ ያገኘዋል ለዚህ መድኃኒቱ ጭቁኝ ነጭ ሽንኩርት ቁንዶ በርበረ ጫት ቡና ፩ነት እያፈላ እስከ ፯ ቀን ይጠጣ ዕጣን ያጢስ ኮከቡ አምልኮ ይወዳል የቀይ ከላድማ ፍየል ወይም ቀይ በግ ጭዳ ያድርግ። ከሚፈላው መድኃኒት አትርፎ በቀይ ዶሮ ደም አጥምቶ (ነክሮ) ክንፉን ጨምሮ ፫ ቀን ይታጠን። በበግ ብራና ማእሰረ አጋንንትና ፬ቱ ኤኮሳትን ሱስንዮስና ጸሎተ ንድራን አልቦስምን ዓይነ ወርቅና አስማተ ሰሎሞንን አስጽፎ ይያዝ። የዘመድ ጠላት በፍየል ሥጋ መድኃኒት ያደርግበታል በዘመነ ማርቆስ ረቡዕ ቀን በ፴፯ ዓመቱ በጭንቅ ይታመማል። እስከ ሞት ይደርሳል ወደ ፈጣሪው አጥብቆ የለመነ ያዘነ የተከዘ እንደሆነ ግን ዘመኑ ፷፱ ይሆናል። ፀር ኮከቦቹ ሐመል ደለዊ ዐሰድ ናቸው ግጥሙ ቀውስ ሑት ገውዝ። ማእከላይ ሚዛን ጀዲ ሠውር ናቸው።

ክረምት ይሆነዋል የሰው ገንዘብ ይገባለታል ጥቁር ነገር አይወድለትም ግጥሙ ቀይ ነገር ነው እጀ ሰብአ ይፃረረዋል ከዛሮች ብር አለንጋ ከውላጅ መቅረጭ ዋስ አጋች ይመለከቱታል ከአውሬና ከቁስል የተነሣ ያስፈራዋል ክፍለ ጭዳው ቡሃ በግ ቀይ በግ ነው።

ዓርብና ሮብ አይሆኑትም ሰኞ ማክሰኞና ሐሙስ ቅዳሜ ግጥሙ ነው። የሚሆነው ፈረስ ዳማ ሶቄ ቃጫ ቦራ ነው።

### *ሰንቡላ መሬት ኮከብ ያላት ሴት የሆነች እንደሆነ።*

ዓይነ ዘማ ቅንዝረኛ ለሁሉ እሺ ባይ ወራዳ እግረ ቀጭን ትኩሳታም ትሆናለች ትካዜ ይገባታል ዓለማዊ በካና ናት አይሞላላትም መላሷ ተናጋሪ አፈደረቅ ዓቅሟ ደካማ ቀናተኛ ናት። ህመም አያጣትም ነገር ግን አይበረታባትም ዓይነ ጥላ ገርጋሪያት አለባት በቀይ በግ ብራና አልቦ ስምን አጽፋ ትያዝ ጥቁር ፍየል አሳርዳ ደሙን ቀድታ ከባሕር ዳር ይዛ ሒዳ ትጣጠብበት ትንሽ ቆየት ብላ በውሃው ትለቅለቅ መብል መጠጥ ትሰጣለች ገንዘብ አትሰጥም ትነፍጋለች ዓይንና ጥርስዋ መልከ መልካም ናት ወንድ መኰንን ይወዳታል ቃለ ልስልስ ናት ሆዷን ጐኗን ያማታል ሥጋ ስትበላ የሰው ዓይን ያስፈራታል ትጠንቀቅ።

## ፯ኛ ኮከብ ሚዛን ነፋስ።

ይህ ኮከብ ጥቅምት ፯ ቀን በመንፈቀ ሌሊት በዐዜብ በኩል ይወጣል። በተኩላ ይመሰላል ሚዛን ነፋስ እህልና ገለባየ ሚለይ የቀትር ነፋስ ማለት ነው። አጉረምራሚ እንደ ነብር ነጭናጫና ነጣቂ ነው።

ይህ ኮከብ የአለው ሰው ሰውነቱ ቁጡ መላሰኛ ጠላቱ ብዙ ሃይማኖቱ ብርቱ ነው ኑሮው በኀዘን ነው መላና ምክር ዓዋቂ ነገር ተርጓሚ የሰው ልብ ገማች ትምህርት መርማሪ ምሥጢር ዓዋቂ ነው ሙግት ዕድሉ ነው ጠላቶቹ ይፈራሉ ይደነቃሉ ይሸበራሉ ግርማ ሞገስ አለው በድንገት መልስ ለመስጠት ዕድለኛ ነው በሰው ሐሳብ ይመራል በግምባሩ ምልክት አለው ኮከቡ ዘዋሪ ነው አያርፍም ዘመዱን ይጠላል ባዕድ ይወዳል አእምሮው ብሩህ ነው መጭው ነገር ይገለጽለታል ቤተ መንግሥት ክፍሉ ነው ሹመትና ንግድ ክፍሉ ነው ንዳድና የኮሶ ምች ያስፈራዋል ልቡ ብሩህ ጭምት ነው የተማረውን አይረሳም።

ለሰው ቅን በቃሉ ደስ የሚአሰኝ ይመስላል ለሙብል እሱር ንፉግ ነው ብዙ ገንዘብ ያገኛል አይሰጥም ለልጁም ቢሆን ከቶ አይሰጥም ገንዘቡ ለባዕድ ይሆናል በእጁ በረከት የለውም አምልኮኛና መሐላ ፈሪ ነው ድሃ አይወድም ከትልቅ ሰው ጋር ሳቅ ጨዋታ ያበዛል ተቀያሚ ኩርፍተኛ በፍርድ አድላዊ ሰው አቃላይ ነው። የተመሰገነ ታሪክ ይኖረዋል አገር ለአገር በመዞር ሀብት ይሆንለታል ገንዘቡ በዕድሜው እኩሌታ ያልቃል።

የድውይ መፈወስ ስጦታ በእጁ አለው። አይታወቅበትም እንጂ ምቀኛና ሐሜተኛ ነው በሙብል ጊዜ ጉምጁና ሆዳም ነው የጀሮ ቁስል ያስፈራዋል በዓይኑ ዘማዊ ነው አውስቦ ይወዳል ቀይ ሴት አግብቶ ፯ ልጆች ይወልዳል። ትልልቅ የሆነ ነገር ያስባል ከፍጻሜ ግን አይደርስለትም። ለዛ ያለው ንግግርና ደስ የሚአሰኝ ጨዋታ ያውቃል። ስሙን ለማጥፋት ብዙ ጠላቶች ይነሡበታል ነገር ግን በተንኰላቸው ዝናውንና ዕውቀቱን ስሙንና ታሪኩን እጅግ ከፍ ያለ ያደርጉታል። በድንገተኛ ነገር ድንጉጥና ፈሪ ነው እስራት ያገኘዋል ቤቱ ይወረሳል ይበዘበዛል በዓርብ ቀን ትልቅ አደጋ ያገኘዋል ስለ ሰው መሥዋዕት ሁኖ ሊያልፍ ይወዳል ንግድ ከብት ርቢ እርሻ ክፍሉ ነው። ከ፶ ዓመት በኋላ ባለ ጸጋነቱ እንደገና ይመለስለታል ፍጻሜው በትዳሩ እንደአማረለት ያልፋል። በግራ እግሩና እጁ ምልክት አለበት ቁስል ይገንበታል የግራ አካላቱን ያመዋል በዓይኑና በልቡ ዘር አይቶታልና ዓይኑ ይፈዛል። ከጥቁር ሴት ቂጥኝ ያስፈራዋል በጥቁር ሰው የተነሣ አምባጓሮ ያስፈራዋል በዚሁ ምክንያት ከደንቃራ ይገባና ይታመማል ድርጎ የሚባል ዛር ከሰው ተጋብቶበታል ጽኑ በሽታውም የራስ ምታት ነው የሚብሰውም እሑድ ቀን ነው በዘመነ ሉቃስ የደብረ ታቦት ዕለት ያስፈራዋል። በ፴ ዘመኑ በጦርነት ይቈስላል ራሱን ቀይ ሰው ቢያግመው ይሻለዋል።

ለዚህ መድኃኒቱ የሰው ሰለባ አዝሙድ የጥቁር ውሻ ኩስ ፯ ቀን ቢታጠን ይድናል በ፵ ዓመቱ በቀኝ እግሩ እንደ ቁርጥማት ያመዋል ለዚህ መድሃኒቱ በነጭ ፍየል ብራና ኤኮስንና አካስን ጌርጌሴኖንና አልቦ ስምን አስጽፎ የሸላ ሥጋ ጨምሮ ይያዝ በጥቁር ገብስማ ወይም በነጭ ዶሮ ጭዳ ብሎ ሥጋውን በሰሊጥ አሰርቶ ይብላ በኀዘን ምክንያት ሕመም ያገኘዋል የሰባ ሥጋ ሲበላ የሰው ዓይንና የዛር ውላጅ ያየዋል ወገቡን ጐኑን ሆዱን መላ አካላቱን እየከፈለ ያመዋል ይህ ሕመም ያስፈራዋል ይጠንቀቅ እኩይ ወርኁ መጋቢት ሰኔ ነሐሴ ሠናይ ወርኁ ጥቅምትና ሀምሌ ነው። እኩይ ዕለቱ ሮብ ዓርብ እሁድ ሠናይ ዕለቱ ሰኞ ማክሰኞ ሐሙስ ነው።

ጋብቻው ሓመል ጀዲ ናቸው ሸርጣንም ኀብሩ ነው ኮከብ ፀሩ ሑት ሠውር ሰንቡላ አይሆኑትም ቀይና ነጭ ነገር ክፍሉ ነው መርበብተ ሰሎሞንና ኤኮስን አስጽፎ ይያዝ። አጋጣሚው አሰድ ጀዲ ሑት ነው ማእከላይ ክፍሉ ደለዊ አሰድ ናቸው።

ዘመኑ ሉቃስ ወይም በዘመነ ማቴዎስ ነሐሴ እሑድ ቀን የደብረ ታቦት ዕለት በ፷፰ ወይም በ፸ ዘመኑ ይሞታል።

## *ሚዛን ነፋስ ኮከብ ያላት ሴት የሆነች እንደ ሆነ።*

በዘመንዋ ሁሉ ታማሚ በሽተኛ ራስ ምታትና የሆድ ሕመም አይለያትም እንደ ሥራይ ሠርቶባታል ሆድዋን እየበላ ያመነምናታል ዘመዶቿ መድኃኒት ያቀምስዋታል። ምቀኛ ይበዛባታል በፊት ገንዘብ ታገኛለች ትከባለች ደግ ልጅ ትወልዳለች የኋላ ኋላ ግን ችግር ያገኛታል የመርገም ደም ይመታታል ብርቱ ዛር ያድርባታል በሽታዋ ወደ ጣዖት ያሰግዳታል በመጨረሻ ዘመንዋ ግን ንስሓ ገብታ ወደ ፈጣሪዋ ትመለሳለች ለንብረትዋ ልባም ናት የራስዋ ጠጕር ረጅም ለስላሳ ነው ዝሙትነት አለባት መብልና መጠጥ ትወዳለች ልጅም የምትወልደው ወደ ኋላ ቆይታ ነው ከጥቁር ሰው ጋር መገናኘት አይሆናትም ክፍልዋ ቀይና ነጭ ነው።

ይህ ኮከብ ህዳር ፳፫ ቀን ከ፳፫ ከዋክብት ጋር በመንፈቀ ሌሊት የሚወጣ ነው። አቅራብ ውሃ ግድብ ውሃ ዓዘቅት ማለት ነው በነብርና ዝሆን በጊንጥም ይመሰላል።

ይህ ኮከብ ያለው ሰው ወዳጅና ጠላቱን አስተካክሎ ይወዳል ገራምና ለጋስ ነው ሰጥቶ ሰጥቶ አይመሰገንም ቁጡ አትንኩኝ ባይ ጨካኝ ዘማዊ አባይ ነው ጸሎቱ ይሠምርለታል ከፍተኛ ባሕርይና የተሠወረ ምሥጢር አለው መሠሪ ነው የወጠነውን ነገር ሁሉ ከፍፃሜ ለማድረስ ይሆንለታል ብዙ ጠላቶች ይነሡበጣል ብዙ ትግልና ፈተና ይደርስበታል የጠላቶቹን ተንኰልና ወጥመድ ቈርጦ ይጥላል፤ብርቱ ኃይለኛ ነው የጠላቶቹን መውደቅ ያያል ደስታና ኀዘን መውደቅና መነሣት ሀብትና ድኅነት ይፈራራቁበታል እንደ ነብር ዘወትር ጠርጣሪና ንቁ ቁጥብ ነው እንቅልፍ እስቲከለክለው ድረስ ከፍ ያለ ሃሳብና ምኞት አለው

በ፴ ዓመቱ ዓይኑን ይጋርደዋል በእጁ ነፍስ ያጠፋል ለኵነኔ የተገባ ነው ልቡ ክፉ ቂም ያዥ ተበቃይ ነው ከወደደ በቶሎ አይጣላም ከአልመነኰሰ አይጸድቅም ከ፵ ዓመቱ የመነኰሰ እንደ ሆነ ምሥጢረ እግዚአብሔርን ለማየት ይበቃል ሀብቱ እንደገና ይፈላል ፯ ልጆች ይወልዳል ጥቂቶች ይሞቱበታል በጒልማሳነቱ ዘመን እግዚአብሔርን እንኳ አልፈራም ይላል አንደበቱ ደፋር ልቡ ጨካኝ ነው በሐሰት ሰውን ይረታል ትጉህ ጸላይ ነው የአባቱንና የእናቱን ገንዘብ ይወርሳል እጀ እርጥብ ሢሳያም ነው ራት አያጣም ፍጹም ክፍሉ እርሻና የእጅ ሥራ ነው ሌሊት በሓሳቡ ሁሉን ሲያከናውን ያድራል መሬት ሲነጋ ግን የሚጨበጥ ነገር የለውም ምሥጢሩ ለብቻው ነው ለሰው ማታለል መሸንገልና መደለል ዕድሉ ነው በአንደበቱ ደግ ባለንጀራ ይመስላል ነገር ግን ልቡ ከዳተኛና ተንኰለኛ ነው።

ኃይለኛና ኵሩ ነገር ወዳጅ ወረተኛ ሓሰተኛ ዓይነ ደረቅ ነው በተወለደበት አገር አይደላውም በሰው አገር ይሾማል ክፉ ቃል ቢናገርም ይደነቅለታል ስለ ጥቅሙ ሲል ይታገሳል እንጅ ቁጣ የባሕርዩ ነው የሚበልጠውን ሰው ሲያይ ዓይኑ በቅንዓት ደም ይለብሳል ትዳሩ ይሰናከልበታል። አጋጊጦ ሊመሰግን ይፈልጋል ከ፵ ዓመቱ በኋላ ጠባዩ ይለወጣል ንፉግ ቈጣቢ ይሆናል ማንንም አያምንም ጠርጣሪ ሞገደኛና ተከራካሪ ነው። ለሚስቱ ምቹ አይደለም ግምባሩ ገፊ ነው ቤተ ሰዎቹን ይሸኛል ግራ እግሩን ያመዋል ከፈረስ ከገደል ከዛፍ ወድቆ መሰበር ያስፈራዋል አንድ ጊዜ ከትልቅ ፈተና ይገባል ይህን ፈተና ዘልቆ ግን ከትልቅ ደረጃና ማዕረግ ይደርሳል ለዘመዶቹ ረጂና መመኪያ ይሆናል በሽምግልና ዘመኑ ዘመዶቹንና ወገኖቹን ይጠቅማል።

ሌጌዎን የሚባል ጋኔን በፊትና በኋላ ይከተለዋል ከሴት መድኃኒት ይጠንቀቅ ቡዳ ቁስል ቁርጠት ቁርጥማት ያመዋል ሚስቱን በደም ያስፈራታል እጁን እግሩን ራሱን ያመዋል ከዘመነ ማርቆስ ወደ ዘመነ ሉቃስ ሲሻገር በመጋቢት ሮብና ዓርብ ቀን የምታት በሽታ ያገኘዋል መድኃኒቱ የዶሮ ኩስ የሚባል ዕፅ ጉመሮ የእርግፍጋፎ የእነዚህን ሥር ፯ የጊንጥ ራስ የምጥማጥ ሥጋ የፍየል ቀንድ ፩ ላይ ቀምሞ ፫ ቀን ይታጠን። ከእነዚሁ መድኅኒቶችም ቀንሶ በአምሳያ ላሚቱ እናትና ልጅ ፩ ጠጉር) ቅቤ ለውሶ ፯ ቀን ገላውን ያባብስ። ግንቦትና ጥቅምት ሕመም ያስደነግጠዋል መድኃኒቱ ጉመሮ ጊዜዋ ምስርች ይታጠን። በጥቁር ፍየል ብራና ሓፁረ መስቀልና ቆጽያኖስን አስጽፎ ጊንጥ ጨምሮ ይያዝ ዓሣና ሰሊጥ አብስሎ ይብላ አጥንቱንም አንቀጸ ብርሃን አስደግሞ ይታጠን። የቀረጥ ተቀጽላ ይያዝ።

በተወለደ በ፪ በ፴፫ በ፵ ዓመቱ ብርቱ ሕመም ያስፈራዋል መድኃኒቱ ጥቁር ዱልዱም ዶሮ ወይም ጥቁር የገብስማ ዶሮ ጭዳ አድርጎ የቅድሙን መድኃኒቶች በዶሮው ደም ነክሮ ከትቦ ቢይዝ ደግ ይሆንለታል።

ሠናይ ወርኅ መስከረም ኅዳር ታህሣስ ጥር ነው እኩይ ወርኅ ጥቅምት የካቲት መጋቢት ሠናይ ዕለቱ ሰኞ ማክሰኞ ሐሙስ። እኩይ ዕለቱ ዓርብ ሮብ ነው። ኮከብ ፀሩ ሓመል ገውዝ ሚዛን ነው። ግጥሙ ደልዊ ሠውር አሰድ። ማእከላይ ቀውስ ሸርጣን ሰንቡላ ናቸው።

በዘመነ ዮሐንስ በጥምቀት ወር እሁድ ቀን በ፳፯ ዓመቱ ይሞታል ያዘነ የተከዘ የጸለየ እንደሆነ ግን እስከ ፹፫ ይቈያል።

### *አቅራብ ውሃ ኮከብ ያላት ሴት የሆነች እንደ ሆነ*

ማኅፀንዋ ስፉሕ ነው ቡዙ ልጆች ትወልዳለች ሾላ ላይ ይጸናወታታል ኪጋኔን የተቀላቀለ የዛር ውላጅ ይመለከታታል ልጆችም ይሞቱባታል ለጊዜው ቁጡ አኩራፊ ሆደ ባሻ (ገር) ናት ኋላ ግን ቻይ ቶሎ ተመላሽ ናት። ሃብቷንም ፊት አሳይቶ ኋላ ያጥርባታል ኍርሻ ትወዳለች ደረቅ ናት ነገርዋ ለሰው አይጥምም ፊተ ረጅም ናት ቅንዝረኛነት አታጣም። ከክንፉና ከእግሩ ጥቁር የአለበት ነጭ ዶሮ ጭዳ ታድርግ። በጥቁር ፍየል ብራና ሓፁረ መስቀል አጽፋ ትያዝ። ዕድሜዋ ፷፫ ዓመት ነው።

## ፱ነኛው ኮከብ ቀውስ እሳት

ይህ ኮከብ ከ፰ ከዋክብት ጋር በታህሣሥ ፲፭ ቀን በዕርበት ፀሓይ የሚወጣ ነው። ቀውስ እሳት ረመጥ ወይም የተዳፈነ እሳት ይባላል። በጅብና በአውራሪስ ይመሰላል።

ይህ ኮከብ ያለው ሰው ደስታውንና ሓዘኑን ጥቅሙንና ጉዳቱን ለሰው አይነግርም ምሥጢሩ ሁሉ ሥውር ኃይሉ ድብቅ ጻድቅ መንፈሳዊ እግዚአብሔርን ፈሪ ጾምና ጸሎቱ ሥሙር ነው። ብቸኝነትን ይወዳል ልቡ ቅን ነው ምሽቱ ትሞትበታለች ወይም ትፈታዋለች ገርና ቅን ሰው አማኝ ነው በገርነቱ ትዳሩን ያሰናክላል። ሓሳብ ያበዛል አይፈጸምለትም ነገር ይረዝምበታል ቶሎ አይቆረጥለትም ቁም ነገራምና ትንቢተኛ ይሆናል አስቀድሞ እንደሚያሸንፍ ሳይገምት በቶሎ ለጠብ አይነሣም በሰው ነገር ዘሎ አይገባም ገርነት አለው  ራሱን አኩሪ ተመካሒ ብልሕ ጥበብ አዘጋጅ ለሴት ገራምና የዋህ ነው በትንሽ ነገር አዝኖ በትንሽ ነገር ይደሰታል። ጥፋትና ስሕተት ሞልቶታል።

አይነሣም እንጂ ከተነሳ እንኳን ሰውንና ፈጣሪውንም ይደፍራል ከያዘ አይለቅም ዓይኖቹ ልሞች ናቸው ድምጹ ለሰው ደስ የሚያሰኝ ነው በቤተ መንግስት ይኑር ቀይ ነገር ክፍሉ ነው። ከጥቁር ከብት ወድቆ ይሰበራል በዓይኑና በፊቱ ልዩ ምልክት አለበት ብዙ ልጆች ይወልዳል አብዛኛዎቹሴቶች ይሆናሉ ሦስት ዕድል አለው ከሦስቱ ፩ እንኳ ቢይዝ ሃብታም ይሆናል ፩ዱን ከአልያዘ ግን ተራ ሰው ሁኖ ይቀራል።

ሰው ያማዋል ሓሜት ልብሱን ነው ቀጠሮ አፍራሽ ነው በሴቶች ዘንድ ተወዳጅ ነው እድፋም ልብስ አይሆነውም ዘወትር ነጭ ይልበስ ሰው ሁሉ ይፈራዋል ገራም ነው የኋላ ኋላ ምንኩስና ክፍሉ ነው የሽንት ምጥ ያስፈራዋል።

ብዙ ምቀኞች ይነሡበታል ያባርሩታል ሥራውን ያሰናክሉበታል ነገር ግን በማሰናከላቸው ይጠቀምበታል ብርቱ ነኝ ባይ ነው ነገር ግን ወዳጆቹ ዘወትር ያሸንፉታል። ዘመዶቹ አይወዱትም እርሱም ከዘመድ ይልቅ ባዕድን ይጠቅማል ነገር ይቈሰቍሳል የቈሰቈሰው ነገር እስከ ዳር ሳይደርስ አያርፍም ቀይ ነገር ክፍሉ ነው በቀይ ቦታ ይኑር ለጤናውና ለኑሮው በገጠር ይመቸዋል ክፍሉ ግን ከተማ ነው። በምሥራቅ በኩል ይኑር።

ንዳድ ያስፈራዋል ዓይኑና ጥርሱን እንደቁርጥማት ያመዋል እንጀራው በሽበት ነው ነጭና ቀይ በግ ዳለቻ ፍየል ይረድ የዐማኑኤልን ጠበል ይጠጣ በ፪ ወይም በ፲፪ ዓመቱ የምጥማጥ የሽላ የፍልፈል ሥጋ ሥረ ብዙ ዳብዛ ጽጌረዳ ሥራቸውን ከእነዚያ ሥጋዎች ጋር ፩ነት ደቁሶ ይታጠን።

በማቴዎስ እሥራት ያስፈራዋል በመስከረምና ታኅሣሥ የካቲት ነሐሴ ዓርብ ሮብ ይጠንቀቅ ክፉ ነገር ያገኘዋል መብረቅ ያስፈራዋል። በዘመነ ዮሐንስ ቅዳሜ ቀን ይሾማል በ፵ ዓመቱ መቅሠፍትና የሰው ልሳን ጭምር ያስፈራዋል። ነገር ባሰበ ጊዜ ልቡ ይዘራል በእግሩና በእጁ ምልክት አለበት በዘመነ ማቴዎስ ሰኔ ፲፪ ቀን ዕንቅፋት ያገኘዋል ጥቁር ፍየል ይረድ ዓሣ በሰሊጥ አሥርቶ ይብላ በታመመ ጊዜ ነጭ ዕጣን ሎሚ የዓሣና የከርከሮ ሥጋ ቀቅሎ ይብላ መረቁንም ይጠጣ።

በተቆጣ ጊዜ ጀርባውን ያመዋል ሐሳብ ያበዛል ነቀርሳ ያስፈራዋል መድኃኒቱ የአሜራ ሥር የዋንዛ ሥርና ቅርፊት አሣርሮ በቅቤ ለውሶ ከሚያመው ላይ ያድርግ። በሰኔ ወር እንደ ሳል ያመዋል ያሮክ የሚባል አስማት ኤኮስን ጨምሮ በነጭ ዶሮ ፊኛ ጽፎ ይያዝ።

እጁን ቁርጥማት ያመዋል ዓይነ ጥላው በነጭ ፍየል ወይም በነጭ በግ ብራና አልቦ ስምና ፬ቱን ኤኮሳትን ሱስንዮስንና ጸሎተ ንድራን አስጽፎ ከነዚያ ከተጻፉት ሥሮችና ሥጋዎች ቀምሞ ከዓይነ ጥላው ጋር ይያዝ።

የሚመለከቱት ዛሮች ቆስጤ ጅጀኖ ከውላጅም ኩርንችትና በጣሳ ናቸው። በቀኝና በግራው እየተዘዋወሩ ያበሳጩታል ሴት ዛር ታድርበታለች ዓይኑን ትተናኮለዋለች ደም አስመስላ ታፈዝበታለች እግሩን ራሱን ጫንቃውን ልቡን ያመዋል ጆሮውንም ያደነግዘዋል ለዚህ ሁሉ አስቀድሞ የተጻፈውን መድኃኒትና ዓይነ ጥላውን ቢይዝ ይሻለዋል። ጭዳው ዳለቻ ፍየል በግ ዶሮ ነው። ክፍለ ፈረሱ ቡላ ሐመር አፈሾሌ ቡላ በቅሎም ይጫን።

እኩይ ዕለቱ ሐሙስና ቅዳሜ ነው ሠናይ ዕለቱ ረቡዕና ዓርብ እሑድ ነው። በዘመነ ማቴዎስ የሰኔ ተክለ ሃይማኖት ዕለት ያስፈራዋል። ጋብቻው ሑት ሰንቡላ ገውዝ ፀሩ ሸርጣን ሠውር አቅራብ ነው። ማእከላይ ጀዲ ሐመል ሚዛን ናቸው። በዘመነ ማቴዎስ በ፹፰ ዓመቱ ቅዳሜ ቀን ይሞታል።

*ቀውስ እሳት ኮከብ ያላት ሴት የሆነች እንደሆነ*

ላህይዋ መልካም ነው ደም ግባት አላት ሳቂተኛ ትሆናለች ዓይነ ዘማ ናት ሆዷ ቂመኛ ነው ግን በቶሎ ትመለሳለች የሰውን ባሕርይ መጣኝ ልበ ብልህ ናት ልክ ዐዋቂ ቤቷን ወዳጅ ወዳጅዋን አፍቃሪ ቁም ነገራም ናት ደጋግ ልጆች ትወልዳለች ሆዷን ልቧን ዓይኗን ያማታል በወሊድ ደም ያገኛታል የርግብ ሥጋ በሰሊጥ አዘውትራ ትብላ። በደም ግባቷ ትመካለች ጥርሰ መልካም ናት ማን ይበልጠኛል ትላለች። ዕድሜዋ ፰ ዘመን ነው።

## ፲ኛው ኮከብ ጀዲ መሬት

ይህ ኮከብ በሐምሌ ወራት በምሥራቅ በኩል በመንፈቀ ሌሊት ይወጣል። ኮከብ ጀዲ በንስር ወይም በሽረሪት ይመሰላል ጀዲ መሬት ደባይ (ዋልክ) መሬት ማለት ነው ጀዲ ነገረ ወዲ ይባላል።

ይህ ኮከብ ያለው ሰው እንደ ንስሩ ፈጣሪ ነው ፍርሃት የለውም አደጋ ጣይ ጨካኝ ኩርፍተኛ ባልጀራውን አክባሪ ጨዋታ ወዳጅ ነው ወዲያው ከአልተበቀለ ቂም አይዝም። ጽሕፈት መሰንቆ የጌታ ቤት እርሻ ክፍሉ ነው በደባይ (በጥቁር) መሬት ይኑር ነጭ ከብት አፈ ጭቃ ፈንዝማ ይረባለታል በሰው ዘንድ አይለማመጥም ዝምተኛ ነው ብቸኝነት ይወዳል ራሱን ማዋረድ አይወድም ግን ሰው ይወደዋል ለሰው ከቶ አድልዎ የለውም ቀጥ ያለ ሐቀኛና እሙን ነው ትንሽ እልክ አለበት በእልኩ ከትልቅ አደጋ ይደርሳል ክፍሉ ጠይም ሰው ነው ስንደዶ ከሚበቅልበት ቦታ ይኑር ልቡ ብሩህ እግዚአብሔርን ፈሪ ሕልሙ የታመነ ነው ከፍ ያለ ማሰብ አለው ስጦታው ነውና የእጅ ሥራው ይደነቃል በምቀኞች ብዙ ጊዜ ይንገላታል ይቀኑበታል ይመከሩበታል በመጨረሻ ግን ያሸንፋል አትክልትና እርሻ በጥቁር መሬት ይሆንለታል ተጸጻች ምሕረተኛ ቸር ይቅር ባይ ነው ምቀኛና ሌባ አንድ ጊዜ ንብረቱን ይዘርፉታል በልቡ ትዕቢት ያበዛል እስከ ዘመነ ሽምግልናው ድረስ እጅግ ዘማዊና ቅንዝረኛ ነው በሴት ነገር ተከሶ በፍርድ ቤት ይቆማል። በሴት ነገር የተነሣ በእጁ ነፍስ ያጠፋል በብርቱ እልከኛ ነው አዛኝም ነው የኋላ ኋላ ወደ አባቱ እርስት ይመለሳል። ጥቁር ነገር ሁሉ ክፍሉ ነው። በሽምግልና ዘመኑ መጠጥ ያበዛ እንደሆነ ዓይኑ ይጠፋል ጤናው ይሰናከላል የራሱ ጠጉር ሸልት ነው በቀኝ እጁ ምልክት አለበት ሀብታም ነው መኳንንት ይወዱታል።

ሳይደኸይና ሳይበለጽግ በልክ ሆኖ ደስታና ኃዘን እየተፈራረቀበት ይኖራል ጸሎቱ ግን ሥሙርና የተወደደ አስብ ያለው ነው። ስደት ያገኘዋል ዕድሉ ነውና በሰው አገር ይከብራል በመመላለስ ሀብት ያገኛል የመልዕክት ጉዳይ ይከናወንለታል ባሕርዩ እጅግ ንጹሕና የዋህ ነው ገንዘብ ይወዳል ንፉግ ግን አይደለም መቆጠብን ያውቃል ዓለማዊነትን ይወዳል እስከ ሽምግልና ዘመኑ ድረስ ዘማዊነት አያጣውም እጅግ ቅንዝረኛ ነው መጻሕፍት ለመጻፍ ቅኔ ለማስተካከል ስጦታ አለው የተማረ እንደሆነ ማንበብና መተርጐም ጽሕፈትም ክፍሉ ነው እሳት ይለከፈዋል ውሃ ሙላትና መብረቅ ያስፈራዋል። ዓይኑ እንደ መነጽር ነው ልቡ ብሩህ የክርስቲያን ወዳጅ የአረመኔ ጠላት ነው ቂጥን ንዳድ ውጋትና

ኩፍኝ ያስፈራዋል ሌሊት በዝናም ወደደጅ አይውጣ በ፳፪ ዓመቱ ይታመማል በ፺ ዓመቱ ሞት ያስፈራዋል።

የመጀመሪያ ሚስቱ ትፈታዋለች ከብዙ ጭቅጭቅ በኋላ በደህና ይኖራሉ ቤተ ሰዎቹና ጐረቤቶቹ ይመቀኙበታል እግር ብረት ያስፈራዋል በብረት ቁስል ያስፈራዋል ፀሓይ ሳይወጣ መጓዝ አይመቸውም ዘፈንና ዜማ ይወዳል ቁም ነገራም ነው ሐሰት አይወድም ቀይ ሴት ዘመዱ በጉሽ ጠላ ወይም በስንዴ እንጀራ በዘመነ ማቴዎስ በግንቦት ወር መድኃኒት ታደርግበታለች። በጀርባውና በጭኑ ምልክት አለበት አንድ ጊዜ እግሩን ብርቱ ቁስል ያመዋል።

መጋኛ ቀኝ እግሩን ጉልበቱን ወገቡን ያመዋል ሆዱን ይነፋዋል የዛር ውላጅ ያስፈራዋል የሰው ዓይን ይወጋዋል የሚመለከቱት ዛሮች ብር አልንጋ ሰይፍ ጨንገር ዕንቁላል ናቸው። ዋስ አጋች የሚባል ዛርም ገና ሲወለድ በደም ላይ ጀምሮ ቁራኛ ሆኖ ይጠባበቀዋል ጠቋርም ይወጋዋል ሁለመናውን ይልሰዋል። በጥቁር ፍየል ብራና መርበብተ ሰሎሞንንና መስጥመ አጋንንትን መፍትሔ ሥራይንም አጽፎ ይያዝ። ዳለቻ ወይም ጥቁር የጥቁር ገብስማ ዶሮ ወይም ነጭ ዶሮ ጭዳ ብሎ ይረድ።

ምን ጊዜም ሲያመው ለሕመሙ የሚበጀው ቡይት ወፍ ዓሣ ሰሊጥ አፍርንጅ በጥቁር ላም ወተት እያማገ ይብላ። የበቀለ ቀንድ የቁልቋል ሥር ዘምባባ ሥር አንድ ላይ ደቁሶ በመሃል ራሱ በጥቶ ያግባ። የቡያ የርግብ ሥጋ  የሪያ ሥጋ የአውራሪስ ቀንድ አንድ ላይ አድርጎ ይታጠን። ኤፍራን ቀለም ነጭ ዕጣን አበሱዳ በጠጅ አንፍሮ ይጠጣ።

ከከዋክብት ግጥሙ ሐመል ሚዛን ሸርጣን ናቸው። ፀሩ ቀውስ ገውዝ አሰድ ነው። ማእከላይ ደለዊ ከወሮችም የካቲትና መጋቢት ግንቦት አይሆነውም ኅዳርና ታኅሣሥ ግጥሙ ነው። ሮብና ዓርብ ቀን አይሆነውም ሰኞና ቅዳሜ ግጥሙ ነው። በዘመነ ማርቆስ በግንቦት ፲፫ እሑድ ቀን በ፸ ዓመቱ ይሞታል ቢጸልይ ቢያዝን ቢያሳዝን ፹ ይሞላዋል።

*ጀዲ መሬት ኮከብ ያላት ሴት የሆነች እንደ ሆነ*

በጥርስዋ ላይ ምልክት አለባት ሃብታም ናት ጥሪትና ራት አላት ልጆች ትወልዳለች ፭ ልጅ ይሞትባታል ደግነትና ቸርነት አላት የዋህነት አለባት ሰውነቷን ችላ ትለዋለች ሰውን አማኝ ናት ግን ወዳጆችዋ ይከዷታል ንፉግ ናት የኋላ ኋላ ትቸገራለች አረመኔ ባዳ ያገባታል። በወሊድ ደም ያስፈራታል የደም አብነት ትያዝ በጥቁር ፍየል ብራና አስማተ ሰሎሞንን ከእሪያ ሥጋ ጋር አስጽፋ ትያዝ በ፴ና በ፺ ዓመትዋ ሞት ያስፈራታልና ትጠንቀቅ።

የሚመለከቷት ዛሮች ቁርጠትና ሚሚት ናቸው በአንገቷ ኮልባና መዳብ ቀለበት ብታሥር ይሻላታል ቡሃ በግ ጭዳ ብላ አሳርዳ በደሙና በፈርሱ ትታጠብ።

## ፲፭ኛው ኮከብ ደለዊ ነፋስ።

ይህ ኮከብ በጥር ፲፪ ቀን ከደቡብ ይወጣል በበሬ ይመሰላል ደለዊ ማለት ሁሉን አደላዳይ ወይም ኃይለኛ ማለት ነው በጐሽ በአንበሳም ይመሰላል።

ይህ ኮከብ ያለው ሰው ብርቱ ኃይለኛ ጠብ ወዳጅ ትምክሕተኛ ነው ያሰበውን ካላደረገ አይመለስም ትጉ ሠራተኛ ፍጥረት ነው ለኑሮው በፊቱ ላብ (ወዝ) ይታገላል ሥራም ይወዳል ብርቱ ደም ካፍንጫው ይነስረዋል ሣቅ ያበዛል አንገቱን አቀርቅሮ ይሄዳል በገንዘቡ የተነሣ ይቈጣል የፊቱ አወራረድና የግንባሩ አኮመታተር በሬ ይመስላል ደም ግባታምና ተወዳጅ ግርማ ያለው መልክ አለው እርሻ ክፍሉ ነው ንብና በግ ይረባለታል ነጭ ነገር ይሆነዋል ጫወታ ዐዋቂ ነው መለማመጥን አይወድም እንጂ መኳንንት ያፈቅሩታል። ጌታ ይሆናል ገንዘቡ ለልጁ አይተርፍም ዕንቅፋታም ነው በ፲፰ በ፴ በ፵ ዓመቱ ይጠንቀቅ የልብ ሕመምና ሳል ያስፈራዋል ቀይ አረመኔ በግራ እጅዋ ምልክት የአለባት

ሴት ቢያገባ ይወልዳል ትሆነዋለች የአባቱን እርስት ይወርሳል ብዙ ልጆች ይወልዳል ዘማዊነት አለው እስከ ዘመዶቹ ማውሰብ ይደርሳል።

መልከ ቅን ተወዳጅ ነው ዘመኑን ሁሉ በሰላምና በደስታ ይኖራል ከሴት ፍቅር የተነሣ ከትልቅ አምባጓሮ ይደርሳል ሁሉ ጊዜ መጠንቀቅ የሚገባው ከደም ንስርና ከውጋት ሕመም ነው ደለዊ ነፋስ የመሬት ሠራተኛ ብቻ አይደለም የጥብቅነትና የንግድም ሥር ዕድሉ ነው ነገር ግን በሰው ዘንድ ስሙ በክፉ ይነሣል። ፍርድና ርትዕ ምርመራም ያውቃል ንግግሩና አንደበቱ ተወዳጅ ነው መተቸትና ማስረዳት መተርጐምም ያውቃል ጠባዩ ብርቱ ነው ሐሰትም ቢሆን በተናገረው ይጸናል ጥልቅና ሩቅ የሆኖ ምሥጢር ያውቃል እግዚአብሔርን ይፈራል የጉራና የመግደርደር ባሕርይ አለው ወረተኛ ነው ገንዘብ ያባክናል ያገኛል ያጣል ሃብታም ነው ብዙ መከራ አያገኘውም ከመከራና ከፈተና ለመውጣት ብልሕነት ተሰጥቶታል ወዳጅና ጠላት ባዕድና ዘመድ አይለይም ቂም የለውም እንደ ርግብ የዋህ ነው አይሆንለትም እንጂ ንጹሕና ጌጸኛ ልብስ ይወዳል እድፋም ልብስ አይሆነውም የባዕድ አገር ዕድሉ ነው ባለ ጸጋ ይሆናል በተወለደበት አገር ግን ጠላት ይበዛበታል ሰጥቶ አይመሰገንም ለአጭር ጊዜ በድኅነት ላይ ይወድቃል ተበድሮም ቢሆን ሰውን መምሰል ይወዳል የሰው ምክር አይሰማም በአደጋና በጭንቅ ጊዜ ይሸበራል አይችልም ይጃጃል ወላዋይ ነው ሳያስበው በአጋጣሚ ብዙ ገንዘብ ያገኛል። በሐሰት ይምላል ነገር ይጠብቃል እኔ ያልሁት ይሁን ይላል ሰውን ይንቃል ያቃልላል በምሥራቅ አገር ክፍል አለው የኮሶ ምች ያስፈራዋል።

በዘመነ ማርቆስ በጥቅምት ወር ያመዋል መድኃኒቱ ቀይ ወይም ነጭ ዳለቻ በግ ገብስማ ዶሮ ይረድ እውነተኛ ነው ዋስ መሆን አያምርበትም በትንሽ ነገር ንጉሥ የሆነ ያህል ይደሰታል። ደለዊ ከዘመዱ ጋር አይኖርም
እርሱም ዘመዱን አይወድም መቃብሩንና ሬሳውን እንኳን ሊያይ አይፈቅድም። የሚመለከተው ዛር ብር አለንጋ ነው የእግሩን ጫማ ጫንቃውንና ጉልበቱን ያመዋል ከደጁ ስራይ ይጣልበታል አስቀድሞ ለዚህ የሚሻለው የቀይ ከላድማ ፍየል ቀይና ገብስማ ዶሮ ይረድ ቀይ ወይም ነጭ የአዳል በግ አርዶ መረቁን ይጠጣው በብራናውም ትምህርተ ኅብአትንና ስመ አምላክን ኤኮስንና አካስን አጽፎ ይያዝ ዓሣና ሰሊጥ ወገርትና ምስርች ጠምበለልም ሥራቸውን ሰናፍጭም ቅጠሉንና ፍሬውን እነዚህን ሁሉ በ፩ነት አሰርቶ መረቃቸውን ይጠጣ።

ሆዱን ያመዋል በማርቆስና በሉቃስ ዘመን በጥቅምት ወር ዓርብ ቀን ያስፈራዋል ተጻራሪዎቹና ለሞት የሚያደርሱት ሰይፍ ጨንገር ወሰን ገሬ ጠቋር ዲራ ጉቾች ናቸው መድኃኒቱ ከላይ የተጻፈው ነው።

ፀር ኮከቦቹ ሸርጣን ሰንቡላ ጀዲ ናቸው። የክፍል ኮከቦቹ ደግሞ አሰድ ሠውር አቅራብ ማዕከላዊ ሑት ገውዝ ቀውስ ናቸው። ከዘመን ሉቃስ ከወር የካቲትና ጥቅምት አይሆነውም። መልካም ቀኖቹ ሰኞና ሐሙስ ነው። ክፉ ቀኖቹም ሮብና ዓርብ ናቸው።

የዕድሜው ልክ ፷፰ ዓመት ነው ቢያዝን ቢጸልይ ቢያሳዝን ፸፰ ይሞላዋል። በዘመነ ሉቃስ ነሐሴ ፲፫ ቀን የደብረ ታቦር ዕለት ይሞታል።

*ደለዊ ነፋስ ኮከብ ያላት ሴት የሆነች እንደሆነ*

እግርዋ ቀጭን መልከ ደማም ትሆናለች ቁም ነገረኛ ወላድ ሃብታም ባለ ብዙ ፍሬ ትሆናለች የሰው ፍቅር አላት ነገር ግን ትንሽ ቀን ትቀነዝራለች በወሊድ ጊዜ ደም ያስፈራታል ዕጣንና ከርቤ ትታጠን። እጅዋ ለመስጠት ቸርና ለጋስ ናት የተናገረችውና የአሰበችው ፈቃድዋ ካልሆነ በጅ አትልም ደግ ምክርና የነገር አመላለስ ታውቃለች በነጭ የአዳል በግ ብራና ትምህርተ ኅቡአትንና ኤኮሳትን አስጽፋ ትያዝ ደጋግ ልጆች ትወልዳለች በቤት አያያዝ ታውቅበታለች ቁጠባና ብልሕነት ዕድልዋ ነው። ዕድሜዋ ከ፵፰ና ከ፷ አያልፍም።

## ፲፪ኛው ኮከብ ሑት ውሃ።

ይህ ኮከብ ከ፲፪ ከዋክብት ጋር በየካቲት ፲፪ ቀን በምሥራቅ በኩል የሚወጣ ነው። ምሳሌው ከይሲ ነው በዓሣና በአንበሳም ይመሰላል ሑት ነገር ኰትኩት ይባላል።

ይህ ኮከብ ያለው ሰው ነገሩ ሁሉ ጠንካራና ጥብቅ ነው ቁጡና ደፋር ነው በተቈጣ ጊዜ ልሳኑ ይታሰራል ሰጭና ለጋስ ነው ለድኃ ይራራል ጾመኛና ጸሎተኛ እግዚአብሔርን ፈሪ ቤተ ክርስቲያን አዘውታሪ ይሆናል። ከእናቱ ማኅፀን የተመረጠ አስተዋይና ብልሕ ነው ተንኮለኛና ቀናተኛ መሠሪና ምቀኛ ነው ይህን ሁሉ ግን በሽንገላ (በፖለቲካዊ) ተግባሩ ሠውሮት ይኖራል ትሑትና ሰው አክባሪ መስሎ ይታያል ዓቅም ሲያንሰው እንደ እባብ ብልሕ ነው ሲመቸው ግን የዋህነት አይሆንለትም ጨቅጫቃ ነው ነገር በቶሎ አይቈርጥም ከልክ ያለፈ ዘማዊ ነው አይታወቅበትም እንጂ እስከ ዘመዱ እንኳ ያወስባል መላ ዓዋቂ ከዓቅሙ በላይ ኲሩ ነው እንኳን ሰውን እንሰሳና አውሬም ቢሆን ለማታለልና ለማዳ ለማድረግ ዕድለኛ ነው። አገረ ገዥ ይሆናል። ሥርዓት ያውቃል። እግሩ ጠማማ ምሕረት የሌለው ተበቃይና ጨካኝ ነው ጸጉሩ ልስልስ ድምጹ ቃና ያለው ነው በሽምግልና ወደ ፈጣሪው ይመለሳል በገዳምና በምንኩስና ቢኖር ክፍሉ ነው ኃጢአቱ ይሰረይለታል። ነቢያትና ሐዋርያት ባረፉበት ቀን ያርፋል። ገንዘብ ቢኖረውና ባይኖረውም ሁሉም ፩ ነው ልጆች ይወልዳል ንግድና መልእክት ይስማማዋል ተስቦና ተቅማጥ ያስፈራዋል። በቤቱ አይሞትም ድንገተኛ ነው።

ነገሩ ሁሉ ጥብቅና እሙን ነው ገንዘብ ያበደረው ሰው ተመልሶ ጠላት ይሆነዋል ሲሔድ ፈጣን ነው የሚሮጥ ይመስላል እንግዳ ማስተናገድ ይወዳል ማናቸውም ምሥጢር አይሠወርበትም ጨዋታና ቀልድ ያውቃል ይወዳል ከ፶ ዓመቱ በኋላ ገንዘቡ ያልቅበታል ቅንዝረኛና ዘማዊ ነው በትምህርት እጅግ አይሰለጥንም ዓዋቂና አስተዋይ ነው ተኝቶ ሐሳብ ያበዛል ብዙ ጊዜ ገንዘቡ ይሰረቅበታል ወይም ይወረሳል ማታ ተጣልቶ ማለዳ ይታረቃል ጠባዩን ማንም አያውቀውም ተለዋዋጭና ሥውር ነው።

በልግስናው ዝናው የታወቀ ነው እርሻና ንግድ ይሆንለታል አህያና ንብ ይረባለታል ዳተኛና ሰው ተጫኝ አያሳዝንና አያስደስት ነው ዘመዱና ጐረቤቱ ይጠላዋል ቢያበላና ቢያጠጣ አይመሰገንም ዘመዱን ይንቃል ያልታሰበ ጸጋ ያገኛል ጊዜ ካነሣው ጋር ይፋቀራል ያውም ለጥቅሙ ሲል ነው ከሁሉ ሰው ጋር ፈገግተኛ ነው ውስጣዊ ባሕርዩን አይገልጽም እስከ ባሕር ቢነግድ ክፍሉ ነው መጠጥ ይወዳል ጥቁር ከብት ዕድሉ ነው በምሽቱ ምክንያት ነገር ያገኘዋል በልጅነቱ ገንዘብ ያገኛል በመካከል ያጣል እንጀራው በሽበት ነው።

በእጁ በእግሩ በወገቡ ምልክት አለበት ሆዱን ይነፋዋል ብረት ያቈስለዋል ከንዳድና አውሬ ከማደን ይጠንቀቅ በሁሉም ነገር ረዳቱ ፈጣሪው ብቻ ነው እንጂ ሰው ሁሉ ጥፋቱን ይጠብቃል የሴት ሥራይ ያስፈራዋል የጥቁር ገበሎ ሥጋ ፩ በቀል። ፍየለ ፈጅ እዩባን የምድር እምቧይ በ፩ነት አድርጎ በጥቁር ፍየል ብራና አስማተ ሰሎሞንና ባርቶስን አስጽፎ ይያዝ። ዓርብ ሮብ እሑድ ክፍሉ አይደለም እንቅፋት ያገኘዋል መድኃኔ ዓለምን ያክብር ደረቅ ተሚጋች በእልኩ ዘላቂ ነው በደጋ አገር ይቀመጥ።

በተወለደ በ፴ ዓመቱ ሁለመናውን ብርቱ ቁስል ያስፈራዋል ወጣሌ የሚባል የደጋ ዛር በመንፈቀ ሌሊት ወደ ደጅ ሲወጣ ተጠናውቶ ይይዘዋል ብራቅ ወንዝ አድርቅ መዓት ወረድ ኲርንችት የሚባሉ ዛሮች ይይዙታል ሌሊት በሕልሙ በድቀተ ሥጋ እየመጡ ያስደነግጡታል ዋስ አጋችና አጋም ጣስ ዕንቁላልና ማኅደር ይጫወቱበታል ከውሃ ጥም የተነሣ ብርቱ ሕመም ያገኘዋል ራሱን ወገቡን ዓይኑን ይነድለዋል ዘመዶቹ መድኃኒት ያደርጉበታል በሆዱ እንደ ሥራይ ይሠራበታል እያስጮኸና እያፋሸገ ያመዋል።

ለዚህ በሽታ መድኃኒቱ ዝንጅብልና ኮረሪማ ሰሊጥና ቁንዶ በርበሬ እሩህና ከናንህ በአሞሌ ጨው አጣፍጦ ወንጌለ ማርቆስና ኪዳን ደግሞ በዓሣ መረቅና በቀይ ጤፍ እንጀራ ፈትፍቶ ፯ ቀን ይብላ። በሐምሌ ወር መንገድ አይሒድ አይሆንለትም።

እኩይ ወርኁ ጥቅምት ግንቦት ነሐሴ ሠናይ ወርኁ መስከረምና ታኅሣሥ ነው። ኮከብ ጸሩ አሰድ ሚዛን ደለዌ ክፍሉ ገውዝ ሰንቡላ ቀውስ ናቸው። በተወለደ በ፹፰ ዓመቱ በዘመነ ዮሐንስ በሐምሌ ወይም በመጋቢት ዓርብ ቀን ይሞታል።

### *ሑት ውሃ ኮከብ ያላት ሴት የሆነች እንደ ሆነ።*

መልከ ቀና የማታሳልፍ ቀናተኛ ናት ባሏንም ታስቀናዋለች ከወዳጁ ጋር ታጣላዋለች ዘማዊ ናት አውስቦ አትጠግብም ነገር አታቋርጥም ደፋር ምላሰኛ ናት መጠጥ ትወዳለች ስካር ይቃወማታል ችኮ ሸውሻዋ ናት ነገር ታማታለች ንፍገት አለባት ባልትና አታጣም እጀ ሰብእ ያስፈራታል ልጅ ይሞትባታል የመርገም ደምዋ ይፈታባታል የጋላ ዛር ያድርባታል ወደርሱ ያስመልካታል ወጣሴ የሚባል ዛር በወቅት ጊዜ ይመታታል እግሯን ይቈረጥማታል አቅዳፌርና ኤኮስን በዳለቻ በግ ብራና አስጽፋ ትያዝ።

ꬸꬸꬸꬸꬸꬸꬸꬸꬸꬸꬸꬸꬸꬸꬸꬸꬸꬸꬸꬸꬸꬸꬸꬸꬸꬸꬸꬸꬸꬸꬸꬸꬸꬸꬸꬸꬸꬸꬸꬸꬸꬸꬸꬸꬸꬸꬸ
ꬸꬸꬸꬸꬸꬸꬸꬸꬸꬸꬸꬸꬸꬸꬸꬸꬸꬸꬸꬸꬸꬸꬸꬸꬸꬸꬸꬸꬸꬸ

## በስመ አብ ወወልድ ወመንፈስ ቅዱስ ፩ አምላክ።

ንጽሕፍ እንከ ዘንተ መጽሐፈ ዓውደ ነገሥት ዘተረክበ በደሴተ ፃና እምደብረ ደቅአስጢፋ። ዘአስተጋብእዎ ቀደምት አበው ጠቢባን ወፍልሱፋነ ዓለም። ከመ ይኩኖሙ መድኃኒተ ሥጋ ወነፍስ ወያእምሩ ቦቱ ዘይመጽእ በዓለም ሠናይ ወእኩየ ወይንበሩ በተዓቅቦቱ እምኵሉ ነገር እስከ ለዓለመ ዓለም አሜን።

## ፩ኛ ኮከብ ዓውደ ሆይ ሓመል ክፍሉ ምሥራቅ

፩ ሲወጣ፤ ለዜና መፍቀድ አንተ ሰው፤ የፈለግሀው ታገኛለህ ልብህን የሚኣስደስት መልካም ነገር መጣልህ ሓሳብህ ተፈጽሞልሃልና አትፍራ አትደንግጥ ስለ ትዕግሥትህ ያለ ሕሳቄ ነገርህ ሁሉ የታመነ ሁኗል። ሰላምና ክብር ጸጋ ተመልሰውልሃልና የፈቀድህውን ለማድረግ ተፋጠን።

*፪ ለዜና ነጊድ ትረክቦ በባሕረ ኳራ*

አንተ ሰው ለንግድ ተፋጠን ከቤትህ ፈጥነህ ተነሣ በፈቀድህው ሁሉ እጅህን ብትዘረጋ ብዙ ትርፍ ታገኛለህ።

*፫ ለዜና በዊአ ቤተ ንጉሥ ትረክቦ በባሐረ ዔላ*

አንተ ሰው፤ ወደ ንጉሥና መኳንንት ቤት ለመሔድ አትቸኵል ጊዜህ አይደለም ታገሥ ምንም ብታስብ አይፈጸምህልህምና ቸኵለህ ምንም ብታደርግ አይሆንልህም ነገር ግን ተስፋ ያደረግህው ጉዳይ ሳታስበው በኣጋጣሚ ነገር ቶሎ ይፈጸምልሃል።

*፬ ለዜና ፍትሕ ትረክቦ በባሕረ ሸኽላ*

አንተ ሰው፤ ነገርህ በዳኞች ዘንድ ግልጥ ሁኖ ኣይታይምና ፍርድ ለመፋረድ አትቸኵል። የራስ ሕማም ይነሣብሃልና ተጠንቀቅ።

*፭ ለዜና ሠይጠ ንዋይ ትረክቦ በባሕረ ዝዋይ።*

አንተ ሰው፤ ንግድ ለመነገድ ተፋጠን። የንግድ ሓሳብህ ይፈጸምልሃል ቁጥር የሌለው ብዙ ገንዘብ ታተርፋለህ። ከሰው ጋር ኣትማከር ዝንጉ ብትሆን ግን ኪሳራ ያገኝሃል።

*፮ ለዜና ተራክቦተ ሰብእ ትረክቦ በባሕረ ኣልዘዞ።*

አንተ ሰው፤ ከሚጠላህ ሰው ጋር አትገናኝ ይህ ምክር ባትሰማ ግን ትጠፋለህ። አንተ ከእርሱ መለየት አትፈቅድም ከፍ ያለ ሰው ስለሆነ ነገርህ ሁሉ ይበዘብዝብሃልና ተጠንቀቅ።

### *፯ ለዜና ነጊደ ባሕር ትረክቦ በባሕረ ወንጅ።*

አንተ ሰው፤ ንግድ ለመነገድ እስከ ፩ወር ድረስ ታግሥህ ቆይ ይህ ወር ካለፈ በኋላ ግን ፍርሓት የለብህም ተስፋህ መልካም ነው ችግርም አያገኝህም እስከ ባሕር ማዶ ብትነግድ ታተርፋለህ።

### *፰ ለዜና ደኃሪ ትረክቦ በባሐረ ጎጃም።*

አንተ ሰው፤ አሁን ያሰብህው ነገር አይሆንም ተድላና ደስታ ይጠብቁሃል በኋላ ጊዜም ብዕልና ክብር ታገኛለህ ሓሳብህ በሙሉ ይሠምርልሃል።

### *፱ ለዜና ንብረት ትረክቦ በባሐረ ዳጐ።*

አንተ ሰው፤ ለኑሮ ያሰብሃትን ሴት ለማግባት አይሆንልህም ነገርኩህ አገርዋንም አትቅረበው ሚስትህና ሲሳይህ ለባዕድ ይሆናሉ። ፩ ነገር ከእግዚአብሔር ታዞብሃልና የቤትህም ሰዎች አታስወጣ።

### *፲ ለዜና ተሣይጦ ትረክቦ በባሕረ ሓይቅ።*

አንተ ሰው፤ ገንዘብና ሲሳይ ለማግኘት አትፈልግ እግዚአብሔር በፈቀደው ጊዜ ራሱ ይመራሃልና ታገሥ ከምትፈልገውም ገንዘብ ጋር ያገናኝሃል በሓሳብህ ለንግድ ብትወጣ ግን ድካም ብቻ ሁነህ ያለ ትርፍ ትመለሳለህ።

### *፲፩ ለዜና ደምሮ ንዋይ ትረክቦ በባሕረ ኄኖን።*

አንተ ሰው፤ ገንዘብህ ከሰው ጋር አትቀላቅል እንዲባረክልህ በደመ በግዕ ጨምረህ ኣኑረው። የብርሀ ሣጥን እየከበረ ይሔዳል ገንዘብ በገንዘብ ላይ ታገኛለህ በተድላና ክብር ትኖራለህ።

### *፲፪ ለዜና ፍኖት ትረክቦ በባሕረ ሸማዝቢ።*

ኣንተ ሰው፤ ሆይ ወደ አሰብህው መንገድ ኣትሒድ አይቀናህምና ታገሥ ከቤትህ ሁነህ የፈለግኸው ታገኘዋለህ በዚሁ መንገድ ቀማኞችና ኪሣራ አለውና ዛሬም የሔዱት ሰዎች ሁሉ መከራና ሓዘን ብቻ ይዘው ይመለሳሉ።

### *፲፫ ለዜና ገይስ ትረክቦ በባሕረ ሓዋሽ።*

አንተ ሰው፤ ውጭ አገር የሔደ ሰው በመዘግየቱ ክፉ አያገኘውምና አትዘን። ጥቂት ግዳጅ አግኝቶ ይዘገያል እንጂ በሰላም ይመለሳል በቅርብ ጊዜ የመምጣቱ ወሬ ትሰማለህ።

### *፲፬ ለዜና ሕሙም ትረክቦ በባሕረ ግምብ።*

ታሟል ስለተባለው ሰው እግዚአብሔር ጤናው ይመልስለታልና አትዘንና አትደንግጥ ከጥቂት ቀን በኋላ በእርሱ ትደሰታለህ።

### *፲፭ ለዜና ግዒዝ ትረክቦ በባሕረ ተከዜ።*

አንተ ሰው፤ እግዚአብሔር ፈቅዶ በሰጠህ በአለህበት ቦታ ተቀመጥ ወደ ሌላ ቦታ ለመሔድ ያሰብህው ግን የመከራ በር ነውና በአለህበት አገር ኑር። ይህን ምክር ልብ አድርገህ ብትጠብቀው ይጠቅምሃል።

### *፲፮ ለዜና ተዋስቦ ትረክቦ በባሕረ ዓባይ*

አንተ ሰው፤ ይህ ዛሬ ያሰብሀው ጋብቻ፤ መከራ ዕንቅፋት ሓዘን አለበትና ታገሠው ኋላ ግን በእግዚአብሔር ረድኤት ታሸንፋለህና ተግተህ ጸልይ ሓሳብህም ተነሥተህ በፍጥነት ትፈጽመዋለህ።

## ፪ኛ ኮከብ ዓውደ ሓውት ሠውር።

፩ኛ፤ ለዜና መፍቅድ ክፍሉ ምዕራብ ትረክቦ በባሕረ ኳራ። አንተ ሰው፤ በምትፈልገው ነገር ዓጸባና ምንዳቤ ያገኝሃልና ብትተወው ይሻልሃል። ይህን ያሰብሀው ነገር ከማድረጉ መተው ይሻልሃል ታገሥ። ለነፍስህ አስብ ያስብሃትን ሴትም ጤና አታገኝምና ያለ ድካምና ልቅሶ የምታተርፈው ነገር ከቶ የለብህም።

፪ኛ፤ ለዜና ነጊድ ትረክቦ በባሕረ ዔላ። አንተ ሰው፤ ያሰብሀው ንግድ ይቅርብህ እኔ ተወው እልሃለሁ ዛሬ ከመነገድ ብትታገሥ ይሻልሃል ገንዘብህም ይበዛልሃል ይህ ነገር በዚሁ ፋል ተጽፏልና የቸኰለ ሰውም በግምባሩ ተደፍቶ በኪሳራ ላይ ይወድቃል።

፫ኛ፤ ለዜና በዊአ ቤተ ንጉሥ ትረክቦ በባሕረ ሸኽላ። አንተ ሰው፤ የኣቴትህና (ዕድልህ) የሞገስህ ነፋስ ነፍሷል ዛሬ ፈጥነህ ወደ ንጉሡ ቤት ግባ ጊዜህ ነውና በዚሁ ቀን ፈጥነህ ግባ። ዛሬ የደስታህ ወራት ስለሆነ አትዘግይ እልሃለሁ።

፬ኛ፤ ለዜና ተፋትሖ ትረክቦ በባሕረ ዝዋይ። አንተ ዛሬ፤ እፋረደዋለሁ ለምትለው ነገር ታገሠው ወደ ዳኛ ፊትም አትቅረብ ባለጋራህን በሽማግሌ መንገድ ብትይዘው ግን በዕርቅ ታሸንፈዋለህ ገንዘብህንም ከእነ ወለዱ ይገባልሃል ታገኘዋለህ።

፭ኛ፤ ለዜና ሠይጥ ትረክቦ በባሕረ አልዘዞ (አዘዞ)።
አንተ ሰው፤ እሸጣለሁ እለውጣለሁ አትበል፤ ክፉ ጊዜ ነውና ሓሳብህን ተወው መንገድህ ጥቁር ጨለማ ነው ከገንዘብህ ጋር በትዕግሥት ብትቀመጥ ይሻልሃል።

፮ኛ፤ ለዜና ተራክቦተ ሰብእ ትረክቦ በባሕረ ኳራ። አንተ ሰው፤ አገኘዋለሁ ያልሀው ለመልካም አይደለምና አይሆንልህም። ለልብህ የትዕግሥት ስንቅ ስጠው እንጂ ለመገናኘቱ ከቶ አትሒድ። ባትገናኘው ላንተ መልካም ነው እምቢ ብትለኝ ግን ጥፋትህ ከራስህ ነው።

፯ኛ፤ ለዜና ንግደተ ኢየሩሳሌም ትረክቦ በባሕረ ጐጃም። አንተ ሰው፤ ወደ ኢየሩሳሌም (ባሕር) ለንግድ ብትሔድ መልካም የዕድልህ ጊዜ ነውና ጨክነህ ሒድ በደኅና ደርሰህ ያሰብሀውን አግኝተህ ብዙ ትርፍ ይዘህ ተደስተህ በደኅና ትመለሳለህ።

፰ኛ፤ ለዜና ደሓሪቱ ትረክቦ በባሕረ ዳኀ። አንተ ሰው፤ የተመኘህው ነገር አያምርብህም ወደ ክፉ ይለወጣልና ታገሠው በሓሳብህ ብቻ ይደር ከይህ በኋላ ግን መልካም ነገር የሆነ ሁሉ ራሱ ይመጣልሃል።

፱ኛ፤ ለዜና ንብረት ትረክቦ በባሕረ ሐይቅ። አንተ ሰው፤ ያንተው ፋል ፈጥኖ ተናግሮአልና ንብረትህ (ዕድልህ) ያማረ መልካም ጥቅም ያለው ሁኖአል ዛሬ በትጋት የሚፈልግ ያሰበውን ኑሮ ያገኛልና በልብህ ጠንክረህ ፈልግ።

፲ኛ፤ ለዜና ተሣይጦ ትረክቦ በባሕረ ኄኖን። አንተ ሰው፤ ከመሸጥና መግዛት ራቅ ዛሬ ገንዘብ የወደድህ እንደሆነ ሓዘን ያገኝሃል በአጠገብህ ካሉ ሰዎችም ጋር ቢሆን ከቶ ለንግድ አትቅረብ ለጊዜው የገንዘብ ፍቅር ይቅርብህ።

፲፩፤ ለዜና ደምሮ ንዋይ ትረክቦ በባሕረ ሽማዝቢ። አንተ ሰው፤ ገንዘብህን ከሸሪክ ጋር ብትቀላቅለው ይህ መልካም ነው በችኰላ ማድረጉ ግን በትንሽ ነገር ሳያሳዝንህ የሚቀር አይመስለኝምና ታግሠህ ነገሩን ሁሉ መዝነው።

፲፪፤ ፕለዜና ፍኖት ትረክቦ በባሕረ ሓዋሽ። አንተ ሰው፤ ወደአሰብሀው ነገር ፈጥነህ ተነሣ እንጂ አትዘግይ። መንገድህ መልካም ነው ይቀናሃል። አብረውህ የሔዱት ግን ይጸጸታሉ።

፲፫፤ ፕለዜና ገይስ ትረክቦ በባሕረ ግንብ።ፕ አንተ ሰው፤ በይህ ጊዜ የወጣ አይመለስም። በጣም ርቆ ሒዷልና የዘመዶቹም ፊት አያይም በፈቃደ እግዚአብሔር ተለይቷል ይህም የፍጡራን አምላክ ትክክለኛ ፍርድ ስለ ተፈጸምበት ነው።

፲፬፤ ፕለዜና ሕሙም ትረክቦ በባሕረ ተከዚ።ፕ አንተ ሰው በሽተኛህ ይድናል ተነሥቶም ይደሰታል። ወደ ሞት ከቀረበ በኋላ እንደገና ብዙ ዘመን ተሰጥቶታልና እግዚአብሔርን ስለ አዳነልህ በትዕግሥት ዓውቀህ አመስግነው።

፲፭፤ ፕ ለዜና ግዒዝ ትረክቦ በባሕረ ዓባይ።ፕ አንተ ሰው፤ በዚሁ ጉዞ ወደ ፈለግሀው ፈጥነህ ሒድ ብዙ ገንዘብና ጥቅም ታገኛለህ ሓሳብህ ሌላ ሴት (አገር) ይከጅላልና አሁን ያለችው ምሽትህን አትተዋት። አጋጣሚህና ዕድለኛህ ናት።

፲፮፤ ፕለዜና ተዋስቦ ትረክቦ በባሕረ ፃና። አንተ ሰው፤ እኔ ግን አስቀድመህ ይህን መጽሐፍ እይ እልሃለኍ። ከይህ በኋላም ያሰብሀውን ጋብቻ ተወው። በጣም የሚያስፈራና የሚያስደነግጥ ግቢ ነው። መልካም አይደለም እርስዋን ብታገባት ረኸም ሓዘንና ልቅሶ ያገኝሃልና ተጠንቀቅ።

## ፫ኛ ኮከብ ዓውደ ሰውት ገውዝ ክፍሉ ሰሜን። ለመፍቀድ።

፩ኛ፤ ፕ ለዜና መፍቀድ ትረክቦ በባሕረ ዔላ።ፕ አንተ ሰው፤በፍቅድ አሳቢ ሆይ፤ ይህች ግዳጅህን ተዋት ለምታስበው ነገር መንገዱ ጭንቅ ነው ከማድረጉ መተው ይሻልሃልና ታገሥ። መልካም መስሎህ የምታስበው ሁሉ ይደመሰስብሃል እጅግ ክፉ ነው ይቅርብህ።

፪ኛ፤ ፕለዜና ነጊድ ትረክቦ በባሕረ ሸህላ።ፕ አንተ ሰው፤ የንግድን ነገር ለማወቅ የተነሣህ መርማሪ ሆይ፤ ዛሬ እነግዳለኍ ብለህ አታስብ ምንም ጥቅም እንደማታገኝበት አስታውቅሃለኍ ለጊዜው ብትተወው ይሻልሃል።

፫ኛ፤ ፕ ለዜና በዊአ ቤተ ንጉሥ ትረክቦ በባሕረ ዝዋይ።ፕ አንተ ሰው ወደ ንጉሥና ወደ መኳንንት ፊት ለመቅረብ አስበሃልና አይሆንልህም ይህ ቀን ካለፈ በኋላ ግን ወደ ፈለግሀው ግባ ሓሳብህም ሁሉ በፍጥነት ሊፈጸምልህ ይችላልና ቅረብ እጅ ንሣ በደስታ ይቀበልሃል።

፬ኛ፤ ፕለዜና ተፋትሖ ትረክቦ በባሕረ አልዘዞ።ፕአንተ ሰው፤ ይህ ነገር እንደ ኣመድ የበነነ ነው ቢረዝምም ኃይሉ ስለደከመ ፈጥነህ ተነሥተህ ከባለጋራህ ጋር ተፋረድ። ኣንተ ታሸንፈዋለህ። ፊትህ ሲበራም በብዙዎች ሰዎች ዘንድ ትልቅ ግርማ ታገኛለህ ዛሬውኍ ረትተህው ትገባለህ።

፭ኛ፤ ለሠይጠ ንዋይ ትረክቦ በባሕረ ወንጅ። አንተ ሰው፤ ንግድ ይሆንልሃል ምርኮ እንዳገኘ ሰው ገንዘብ ታገኛለህ። ይህ ሠኣት ክፍልህ ነው የፈቀድህውን ብትገዛና ብትሸጥ ብትለውጥ የደስታህ ጊዜ ነውና ፈጥነህ ስራህን ኣከናውን እንጂ ኣትታክት።

፮ኛ ፕለተራክቦ ንጉሥ ወመኰንን ትረክቦ በባሕረ ጐጃም።ፕ ኣንተ ሰው ዛሬ ፈጥነህ ወደ ንጉሥ ኣደባባይ ሒድ ያሰብሀው ነገር ይፈጸምልሃል የንጉሡ ባለቧሎች በደስታ ይቀበሉሃልና ፊትህም እንደ መስከረም ኣበባ ይደሰታል ምን ጊዜም ቢሆን ሰላምና ሃብት እንጂ ዕንቅፋት ኣያገኝህም። ነገርንም ሁሉ በጸሎትና ትዕግሥት ያዘው።

፳ና ፻ለዜና ነጊደ ኢየሩሳሌም (ባሕር) ትረከቦ በባሕረዳጎ፡፻ አንተ ሰው፤ ዛሬ ያሰብሀው መንገድ ለመፈጸሙ አትቸኩል፤ ነገር ግን እስከ ፩ወር ወይም ዓመት ድረስ ትዕግሥትን ገንዘብ አድርገህ እግዚአብሔርን ለምን የለመነ ይድናልና ሁሉም ነገር ይቀናለታል።

፳ኛ፤ ፻ለዜና ደሓሪቱ ትረከቦ በባሕረ ሓይቅ፡፻ አንተ ሰው ይህ ለኋላ ጊዜ ይሆነኛል ብለህ የምታስበው ነገር ከቶ ኣይሆንልህምና የሰው መሳቅያ ሁነህ እንዳትቀር ከይህ ሓሳብህ እንድትርቅ እነግርሓለሑ።

፱ኛ፤ ለዜና ንብረት ትረከቦ በባሐረ ኄኖን፡፻ አንተ ሰው ፻ ይህ ለኑሮዬ ይሆነኛል ያልሀው ከቶ ኣይሆንልህም ገንዘብ ብታወጣው ጠፍቶ መቅረቱን ዕወቀው። እምቢ ብትለኝ ግን በኋላ ጊዜ ሓዘንህን ለብቻህ ትሸከመዋለህ።

፲ኛ፤ ፻ለዜና ተሣይቶ ትረከቦ ሰባረ ሸማዝቢ፡፻ አንተ ሰው ለንግድ ኣስበሃልና ጥቂት ጊዜ ብትታገሥ ብዙ ጥቅም ታገኛለህ መልካም ነገር ተገልጦልሃል ያሰብሀውን ፈጽመው እጅግ የጣፈጠ የእንጀራ ኣዝመራ መጥቶልሃል ፈጥነህ ሰብስብ አትታክት።

፲፩፤ ፻ለዜና ደምሮ ንዋይ ትረከቦ በባሕረ ሓዋሽ፡፻ አንተ ሰው ገንዘብ ከሰው ጋር ለመቀላቀል ያሰብሀው ሽሪክነት ይቀርብህ ወዳጄ ነው የምትለው ሊከዳህ አስቧልና ከእርሱ መራቅ ይሻልሃል ይህ ነገር ለሙግትና ኪሳራ መሆኑን ኣስተውል ኣስቀድሜ ነገርኩህ ተጠንቀቅ።

፲፪፤ ፻ለዜና ፍኖት ትረከቦ በባሕረ ግምብ፡፻ አንተ ሰው፤ ለመሔድ ያሰብሀው መንገድ ለጊዜው ታገሥ እግዚኣብሔር እስኪኣቀናልህ ድረስ ጸጥ በል ኣትቸኩል። ከይህ ወር በኋላ ግን ቀን ብትለውጥ መልካም ነገር ይመጣልሃል መንገድህም የቀና ይሆናል።

፲፫ኛ፤፻ ለዜና ዘጌሥ ትረከቦ በባሕረ ተከዜ። አንተ ሰው፤ ሩቅ ሀገር የሔደው ዘመድህ መንገዱ ቀና ሁኖለታልና ወደ ኣገሩ ለመምጣት ተነሥቷል እንጀራና ጤና ይዞ ሊመጣልህ ነው ቤቱን ኣስናድተህ ቈየው። ኣብረውት የሔዱ ሁሉ፤ እንደ የእርሱ ያለ ክብር ኣላገኙም።

፲፬ኛ፤ ፻ለዜና ሕሙም ትረከቦ በባሕረ ዓባዊ። አንተ ሰው ይህ የታመመ ዘመድህ የሞት መንገድ ተከትሎታልና ወዮለት ይጠንቀቅ ንስሓ ገብቶ ስጋ ወደሙ ይቀበል። የሞተ ፍርድ የተፈረደበት ይመስላል። ወደ መዋቾች ዘመዶቹ ይናፍቃል ነገር ግን ምሕረቱ እጅግ ብዙ ስለሆነ፤ ወደ እግዚአብሔር ጸልይለት።

፲፭፤ ፻ለዜና ግዒዝ ትርከቦ በባሕረ ፃና፡፻አንተ ሰው፤ ካለህበት ቦታ ታግሠህ ቆይ በመታገሥህም ሰላምና ደስታ ከብዙ ጥቅም ጋር ታገኛለህ፡ይህም ነገር በግልጥ የታወቀ የፋልህ ትርጓሜ ስለሆነ በልብህ ኣኑረው። ይህ የዕድልህ ጊዜ ፈጥኖ ቀርቧልና በትዕግሥትህ መዝግያ ቈልፈህ ያዘው።

፲፮ኛ፤፻ለዜና ተዋስቦ ትረከቦ በባሕረ ኳራ፡፻ አንተ ሰው፤ ያሰብሀው ጋብቻ እጅግ መልካም ነውና ፈጥነህ ፈጽመው የመጋባትህ ጊዜ ነው ለድግሱ ተዘጋጅ መልካም ዜና ያማረ ጤና ከዕድሜ ጋር አለው ፈጥነህ ካደረግሀው ምንም ዕንቅፋት የለብህም።

## ፬ኛ ኮከብ ዓውደ ሰውት ሽርጣን ክፍሉ ደቡብ ለተፋትሖ።

፩ኛ፤ ፻ለዜና መፍቀድ ትረከቦ በባሕረ ሸህላ፡፻ አንተ ሰው፤ ያሰብሀውን ለመፈጸም ትንሽ ታገሥ ኣትቸኩል ተስፋ ያደረግሀው ነገር ታገኘዋለህና ትዕግሥትህን ኣስቀድም ያሰብሀውን ሁሉ ራሱ ፈጥኖ ይመጣልሃል። በምስጋና ተቀበለው።

፪ኛ፤፣ለነጊደ ንዋይ ትረክቦ በባሕረ ዝዋይ።፣ አንተ ሰው፤ ለንግድ ፈጥነህ ተነሣ ብዙ ጥቅም ይጠብቅሃል እግዚአብሔር ፊቱን መልሶልሃልና ወደ አሰብሀው መንገድ ሒድ ዛሬ የዕድልህ ጊዜ ነው ፋልህ በግልጽ ያስታውቃል።

፫ኛ፤ ፣ለበዊአ ቤተ ንጉሥ ትረክቦ በባሕረ አልዘዞ።፣ አንተ ሰው፤ በይሁዳ ዘመን መልካም ነገር ያጋጥምሃልና ፈጥነህ ወደ ንጉሥና መኳንንት ቤት ግባ ማናቸውም ነገር ብትፈልግ ታገኛለህ ወራቱ ያንተ ኣባይያ ነው።

፬ኛ፤ ፣ለዜና ተፋትሖ ትረክቦ በባሕረ ወንጅ።፣ አንተ ሰው፤ ፍርድ ለመፍረድ ኣትቸኩል እስከ ፩ ወር ታገሥ እስኪያልፍ ድረስ እጅህን ለጠላትህ ኣሳልፈህ እንዳትሰጥ። ነገርህን በልብህ ሠውረህ ያዝ ከ፩ ወር በኋላ ግን ለመፍረድ ፈጥነህ ተነሣና ድሉ ያንተ ነው ይፈረድልሃል።

፭ኛ፤፣ለዜና ሠይጥ ትረክቦ በባሕረ ጐጃም።፣ አንተ ሰው፤ ለመነገድ ያሰብሀው ነገር ዛሬ በትዕግሥትት የያዝሀው እንደሆነ ችግርህ ሁሉ ይቃለላል ሓሳብህም ይፈጸምልሃል በረከትና ሞገድ ከአንተ ጋር ነው።

፮ኛ፤ ፣ለተራከቦት ንጉሥ ትረክቦ በባሕረ ዳጎ።፣ አንተ ሰው፤ ወደ ንጉሥ ቤት ለመግባት ኣትቸኩል ታገሥ ጊዜው ይርቅብኛል ብለህ ኣትጨነቅና ኣትጠራጠር ንጉሡ ፈልጎ አስጠርቶ ወስዶ በክብር ይሾምሃል ይሸልምሃል።

፯ኛ፤ ፣ለነጊደ ኢየሩሳሌም (ባሕር) ትረክቦ በባሕረ ሓረቅ።፣ አንተ ሰው፤ በሕሊናህ ጨክነህ ባሕር ለመሻገር ካሰብህ መንገድህ ያማረ ነው። ምንም መሰናከል የለውም በነፍስና በሥጋ የምትጠቀምበት ነገርም ይቆይሃና ፈጥነህ ሒድ።

፰ኛ፤ ለዜና ደሓሪቱ ትረክቦ በባሕረ ጌኖን።፣ አንተ ሰው፤ መልካም ነገር መጣልህ እግዚአብሔር ከክፉ ነገር ሁሉ ይጠብቅሃል ፍጻሜህም ያማረ ይሆናል።

፱ኛኛ፤ ፣ለዜና ንብረት ትረክቦ በባሕረ ሸማዝቢ።፣ አንተ ሰው፤ ዛሬ ፈጥነህ ተነሣ ያማረና የተወደደ መዝገብ ይቆይሃል ኑሮህም መልካም ነው ኣዘውተረህ ዳዊት ድገም ብዙ ጥቅም ይጠብቅሃልና ዝግ አትበል።

፲ኛ፤ ፣ለዜና ተሣይጦ ትረክቦ በባሕረ ሓዋሽ።፣ አንተ ሰው፤ ለመሸጥ ለመግዛት ኣትቸኩል በመንገድህ ልቅሶ አለ ዝግ ብትል ግን ባሰብሀው ገባያ ብዙ ጥቅም ታገኝበታለህ።

፲፩ኛ፤ ፣ለደምሮ ንዋይ ትረክቦ በባሕረ ግምብ።፣ አንተ ሰው፤ ገንዘብህ ከወዳጅህ ጋር ለመቀላቀል አስበሃልና ፈጥነህ ተሻረከው ንጹሕ እሙን ሰው ነው ብዙ ጥቅምም ታገኛላችኍ።

፲፪፤ ፣ለዜና ፍኖት ትረክቦ በባሕረ ተከዜ።፣ አንተ ሰው፤ በአንተ ላይ ተመቅኝተው የተነሡብህ አሉና በዚች ጊዜ መንገድ አትሒድ ብትሔድ ግን ፍርሓትና ድንጋፄ ይቆይሃል። ብትታገሥ ደግሞ በትዕግሥትህ ጠላቶችህን ድል ትመታቸዋለህ።

፲፫ኛ፤ ፣ለዜና ገይስ ትረክቦ በባሐር ዓባይ።፣ አንተ ሰው፤ የምትፈልገውን ሰው ከብዙ ቀን በኋላ በደኅና ወደ አገሩ ይመጣልሀል ፈልጌ አመጣዋለሁ ብለህ ብትሔድ ግን ብዙ ዕንቅፋትና ችግር ይቆይሃልና ከቶ አትሒድ ብትታገሥ ይሻልሀል።

፲፬፤ ፣ለዜና ሕሙም ትረክቦ በባሕረ ጣና።፣ አንተ ሰው፤ በታመመው ሰውህ ከቶ አትፍራና አትዘን ከደዌው ድኖ ፈጥኖ ይነሣል። ነገር ግን ስለ በሽታኛው እግዚአብሔርን እያመሰገንህ ስለ እርሱ ምጽዋት ለነዳያን ስጥለት።

፲፭ኛ፤ ፲ለዜና ግዒዝ ትረክቦ በባሕረ ኣራ።፲ አንተ ሰው ካለህበት ቦታ ወይም ሥራ ፈጥነህ ውጣ ፋልህ (ዕድልህ) ተገልጿልና ምክንያት ሳታበዛ ቸኩልህ ሒድ ዛሬ ነፃ ውጣ ከነበርህበት በቶሎ ልቀቅ።

፲፮፤ ፲ለዜና ተዋስቦ ትረክቦ በባሕረ ዔላ።፲ አንተ ሰው፤ እግዚአብሔር ፈቅዶ መልካም ምሽት እንኪአጋጥምህ ድረስ ታገሥ። ይህ ያሰብህው ጋብቻ ብዙ ችግርና ሕውከት  አለበትና ዛሬ አትፈጽመው። እርስዋ ፈቅዳ ነበር ዘመዶችዋ ግን ምክንያት ሁነው አልፈቀዱምና መታገሥ ይሻልሀል ትቅርብህ።

## ፭ኛ ኮከብ ዓውደ ታው አሰድ ክፍሉ ምሥራቅ

፩ኛ፤ ፲ለዜና መፍቀድ ትረክቦ በባሕረ ዝዋይ።፲ አንተ ሰው ያሰብህው ለማግኘት ለጊዜው የተጠበቀ ሁኗል አሁን አትአገኘውም የእምትሠለጥንበት ጊዜ ገና ነው። ረገርም ጊዜ ትተክዛለህ ሓዘንህን በትዕግሥትና ጸሎት ካሳለፍህው በኋላ ግን እርሱ አምላክህ የመልካም ነገሮች በር እንደገና ይከፍትልሃል።

፪ኛ፤ ፲ለዜና ንግድ ትረክቦ በባሕረ አለዛዙ።፲ አንተ ሰው፤ ለንግድ ጥቂት ቀን ታገስ ዝግተኛ ሁን አትቸኩል ገንዘብህን ለንግድ ብታወጣው ትርፍ የለም ድካም ብቻ ይዘህ ትመለሳለህ።

፫ኛ፤ ፲በዊአ ቤት ንጉሥ ወመኳንንት ትረክቦ በባሕረ ወንጅ። አንተ ሰው፤ የእግዚአብሔር ፈቃድ እስኪሆን ድረስ ላሰብህው ነገር ሁሉ ከመቸኰል መታገሡ ይሻልሃል። ትካዜም እንዳያገኝህ ልብ አድርገህ ነቅተህ ጸልይ።

፬ኛ፤ ፲ለተፋትሖ ፍትሕ ትረክቦ በባሕረ ጐጃም።፲ አንተ ሰው፤ ጠላትህ ትንሽ መስሎ ቢታይህም ንቀህ አትከራከረው ለዓይን የሚያስከፋና ለጆሮ የሚቀፍ ክፉ ስም ያከናንብሃል ኃይልህንም ያደከመዋል ብርቱ ጠላት ነው የተነሣብህ ያሳፍርሃል። ስለይህ ታገሥ ቢሆንልህ ግን ብትታረቅ ይሻልሀል።

፭ኛ፤ ፲ለሠይጠ ንዋይ ትረክቦ በባሕረ ዳጎ።፲ አንተ ሰው ንግድ ለመነገድ ገንዘብህ እንዳታወጣ እልሃለኍ እንዳትከስር ተጠንቀቅ  የዕድልህ ሲሳይ አንተ ሳታውቀው በሌላ ምክንያት በሰላም ይመጣልሃል።

፮ኛ፤ ፲ለተራክቦተ ሰብእ ትረክቦ በባሕረ ሓይቅ።፲ አንተ ሰው፤ በእግዚአብሔር ስም አማፅንሃለኍ እገናኘዋለኍ ብለህ ከአሰብህው ሰው ጋር ከቶ እንዳትገናኝ አንተ ለመገናኘቱ ልብህ ተሰቅሏል እርሱ ግን ልበ-ጽኑ ስለሆነ ብትገናኘውም ያሳዝንሃል እንጂ አያስደስትህም። በአፉ ይደልልሃል ከጠላቶችህ ጋር ሆኖም  ያማሃልና አትቅረበው።

፯ኛ፤ ፲ለዜና ነጊደ ኢየሩሳሌም ትረክቦ በባሕረ ኄኖን።፲ አንተ ሰው ይህች ዘመን ፍርሓትና ዓጸባ ችግርና ምንዳቤ የበዛባት ናትና በመርከብ ባሕር ተሻግረህ አትሒድ። የተነገረልህን ምክር ብትጠብቅ ግን በመሚጣው ዓመት ሒደህ ክብርና ደስታ ታገኛለህ።

፰ኛ፤ ፲ለዜና ደኃሪ ትረክቦ በባሕረ ሽማዝቢ።፲ አንተ ሰው፤ በኋላ ዘመን እንዲያምርልህ የምታስብ ሰው ሆይ፤ የሻህውን ነገር ዛሬ እንድታገኘው ፈጥነህ ተነሥ ሁሉም ተከናውኖልሃልና ሓሳብህን ሳታስረዝም ሳትፈራ ነቅተህ የፈቀድህውን ስራ።

፱ኛ፤ ፤ለዜና ንብረት ትረክቦ በባሕረ ሓዋሽ።፤ አንተ ሰው፤ መታገሥህ መልካም ነው ለንብረት ያሰብህው የታመነ ነው ከ፫ ቀን በኋላ መልካም ይገጥምሃል ነገር ግን በጣም አትቸኩልበት የቸኮሉ ሰዎች ስንት የጠፉ ይመስልሃል፤።

፲ኛ፤ ፤ለዜና ተሣይጦ ትረክቦ በባሕረ ግምብ።፤ አንተ ሰው፤ የዕድልህ ፋል ዛሬ ጊዜህ አይደለምና እነግዳለኍ ብለህ ገንዘብህን አታውጣ ይልሃል። ሠዓቱ የደፈረሰ ነው። ነገር ግን በእግዚአብሔር ብትታመን ፍጻሜ የሌለው ብዙ ሃብት ለወደኋላ ታገኛለህ።

፲፩፤ ፤ለዜና ደምሮ ንዋይ ትረክቦ በባሕረ ተከዚ።፤ አንተ ሰው፤ የታገሠ መልካም ነገር ይቆየዋልና ከቶ አትቸኩል። የቸሎለው ኋላ ይጸጸታል እስከ ፩ ወር ድረስ የትዕግሥትህ ቀኖች ይሁኑ ምክሬን ካለመስማትህ ገንዘብህ ከሰው ጋር ብትቀላቀለው ግን የያዝህውን ታጣለህል።

፲፪ኛ፤ ፤ለዜና ፍኖት ትረክቦ በባሕረ ዓባይ።፤ አንተ ሰው፤ በ፩ ሰው ምክንያት ያልታሰበ መልካም ነገር ታገኛለህና ፈጥነህ ከቤት ወጥተህ ሒድ በሰላምም ትመለሳለህ።

፲፫ኛ፤ ፤ለዜና ገይስ ትረክቦ በባሕረ ጣና።፤ አንተ ሰው፤ ስለ የሔደው ሰው የምትጠይቀኝ እርሱ ዘመኑ ተፈጽሞ በመቃብር ውስጥ ዓርፏል። ለእርሱ እንዘንለት መልኩም ጠፍቷልና በእርሱ ፈንታ የሚሆንህ ሌላ ሰው ፈልግ።

፲፬ኛ፤ ፤ለዜና ሕሙም ትረክቦ በባሕረ ኳራ።፤ አንተ ሰው፤ ይህ በሽተኛህ ደዌው ጽኑ ነውና ሳትቸኵል መድኃኒት ፈልግለት ቢጸናበትም እስከ ፫ ቀን ነው እንጂ ይድንልሃል።

፲፭ኛ፤ ፤ለዜና ግዒዝ ትረክቦ በባሕረ ዔላ።፤ አንተ ሰው ካለህበት ቦታና ስራ የወጣህ እንደሆነ ፍርሓትና ድንጋፄ ችግርና መከራ ያገኝሃልና ለመውጣት አትቸኵል እስከ ፩ ዓመት ድረስ ባለህበት ቆይ ዛሬ ብትቸኵል ግን ለዘወትር ስትጸጸት ትኖራለህ።

፲፮ኛ፤ ፤ለዜና ተዋስቦ ትረክቦ በባሕረ ሾኽላ።፤ አንተ ሰው፤ ይህ ያሰብህው ጋብቻ እስከ ጥቂት ጊዜ አቆየው የሚል ፋል መጣልህ። ብዙ ሰዎች በቅንአት ያሙሃልና ያውም ለጥቅምህ ይሆናል እንጂ ምንም አይጐዳህም።

## ፯ኛ፤ ኮከብ ዓውደ ኖን ሰንበላ ክፍሉ ምዕራብ።

፩ኛ፤ ፤ለዜና መፍቀድ ትረክቦ በባሕረ አለዘዞ።፤ አንተ ሰው፤ ከይህ ቀደም የነበረው ግዳጅህ በጭንቅና በምንዳቤ ነበር ዛሬ ግን ይቅርታ አግኝተሃል ብዙ ምርኮና ደስታ መጣልህ ሓሳብ ተፈጽሟልና ከእንግዲህ ምንም ችግር አያገኝህም።

፪ኛ፤ ፤ለዜና ነጊድ ትረክቦ በባሕረ ወንጅ።፤ አንተ ሰው፤ ዕወቅ ልብ አድርግ ባሁኑ ሠዓት ንግድ ይቅርብህ የገንዘብ ጥፋት ያገኝሃል ሓሳብህም ሁሉ ከመቅጽበት ይፈጸምልሃል።

፫ኛ፤ ፤ለዜና በዊአ ቤተ ንጉሥ ትረክቦ በባሕረ ጐጃም።፤ አንተ ሰው ናሁ ሠናይ ወናሁ አዳም አሁን ወደ ንጉሥ ቤት ብትገባ እጅግ መልካም ነው ከእርሱ የምትፈልገው ሁሉ በደስታ ይሆንልሃል በትልቅ ስራ ላይ ሹመትና ሽልማት ታገኛለህ ነገር ግን ወደ ንጉሡ ቤት ለመግባት የፈጠንህ እንደሆነ ነው።

፬ኛ፤ ፤ለዜና ተፋትሖ ትረክቦ በባሕረ ዳጎ።፤ አንተ ሰው፤ ጠላትህን በክሕደቱ ሓፍረት ታለብሰዋለህ አንተ ግን ነገርህ ሁሉ ተዘጋጅቷልና ያሰብህውን ነገር በፍጥነት ታገኘዋለህ አንተ ረትተህው እንደምትገባ ፋልህ ተገልጿልና ወደ ፍርድ ቤት ሒደህ ተሟገተው።

፭ኛ፤ “ለሠይጠ ንዋይ ትረክቦ በባሕረ ሓይቅ።” አንተ ሰው፤ ሽጥ ለውጥ አትጠራጠር እንዳትከስር ፍርሓት በልብህ አታግባ። በቅርብ ጊዜ ከደስታ ጋር መልካም የሆኑ ብዙ ትርፍ ይዞህ ትገባለህ። ብትጠራጠር ግን ነገርኩህ ትጠፋለህ ቶሎ ተፋጠን።

፮ኛ፤ “ለዜና ተራክቦ ትረክቦ በባሕረ ኄኖን።” አንተ ሰው ለአንተ ተስፋና በረከት የሆነ ነገር ቀርቦልሃልና ወደርሱ ሒድ ተገናኘው የሚያስደስት ፋል ወጣልህ ምንም ቤት የምትሰራበት ጊዜ ቢመጣ ወዳጅህ ግን በልቡ ቂም ይዞብሃልና አትፍራ ከቤተ ክርስቲያን አትለይ እምብዛም አትመነው።

፯ኛ፤ “ለዜና ነጊደ ንዋይ ትረክቦ በባሕረ ሸማዝቢ።” አንተ ሰው፤ ልብህ ባሕር ኢየሩሳሌም ለመሔድ ቢፈልግ ሓሳብህ ነውና ተፋጠን ትጠቀማለህ ደስ ይበልህ ዛሬ ባሕር ተሻግሮ መሔድን በማናቸውም ምክንያት አትተወው ብቻ ተፋጠን።

፰ኛ፤ “ለዜና ደሓሪቱ ትረክቦ በባሕረ ሓዋሽ።” አንተ ሰው፤ ይህ ፋልህ መልካም ሽታ የሚመስል ዜና ያለው ነው። እስከ መጨረሻው የምሥራች የሞላበት ጊዜህ ነው  ያሰብህው ደስታ ይፈጸምልሃል ምንም ቢሆን ትንሽ የገንዘብ ጥፋትና ሑከት አይቀርብህም።

፱ኛ፤ “ለዜና ንብረት ትረክቦ በባሕር ግምብ።” አንተ ሰው፤ እኔ ግን ጥፋት አለውና ተጠንቀቅ አትቅረብ አልሁህ። በኑሮህ ብዙ ፍልስፍና ገብቶበታልና መከራና ችጋር እንዳይገኝህ ተጠበቅ። ወደ ይህ ጥቅም ወደ የሌለው ኑሮ ወደ ድኽነትና ዓጸባ ከቶ አትቅረብ እልሃለኍ።

፲ኛ፤ “ለዜና ተሣይቶ ትረክቦ በባሕረ ተከዜ።” አንተ ሰው፤ ለንግድ የገዛህው እቃ ረጋ ብለህ ብትሸጠው በቅርብ ጊዜ ትጠቀምበታለህ አሁንም ገብያህ ይቀናልና የፈቀድህውን ግዛ። ፈጠን በል በቃልህና በምግባርህም የታመንህ ሁን።

፲፩፤ “ለዜና ደምሮ ንዋይ ትረክቦ በባሕረ ዓባይ።” አንተ ሰው፤ ገንዘብህን አደራ ለማስቀመጥ ወይም ከሺርካ ጋር ለማቀላቀል ብታወጣው ቀልጦ መቅረቱን ዕወቀው። ምክርህም እንዳይበተንብህ ተጠንቀቅ ነፍስህን አታበሳጭት ሓሳብህንም ለውጥ።

፲፪ኛ፤ “ለዜና ፍኖት ትረክቦ በባሕረ ጣና።” አንተ ሰው፤ እስከ ፩ ወር ድረስ ታገሥ ከይህ በኋላ ግን እግዚአብሔር መንገድህን አቅንቶ ይጠብቅሃል። አትቸኩል ጥቂት ታገሥ የሚል መልካም ፋል ወጥቶልሃል ምክርህም ከፍ ያለ ይሆናል።

፲፫ኛ፤ “ለዜና ገይስ ትረክቦ በባሕረ ኳራ። አንተ ሰው፤ የምሥራች እልሃለኍ የወጣውን ዘመድህ ፊቱ እንደ ጨረቃ ደምቆ እንደ ንጋት በርቶና አምሮ በደስታ ይገባልሃል።

፲፬፤ “ ለዜና ሕሙም ትረክቦ በባሕረ ዔላ።” አንተ ሰው፤ በታመመው ዘመድህ የሞት ፍርድ ተፈርዶበታል ነገር ግን እግዚአብሔር ኃጢአቱ ይቅር ቢልለት ገንዘቡን ለነዳያን እየመጸወትህ ለምንለት ጊዜ ሞቱ ደርሷልና ሒድ ገንዘው።

፲፭፤ “ለዜና ግዒዝ ትረክቦ በባሕረ ሸኽላ።” አንተ ሰው፤ ከአለህበት ቦታ ለመልቀቅ ወዳጅ መስለው ጠላቶች መከረውብሃልና ልብህን አታጥፋ ትላንትና በቅርብ ጊዜ ስለ ምን አሰብህውኚ ይቅርብህ ከፉ ምክር ነው።

፲፮ኛ “ለዜና ተዋስቦ ትረክቦ በባሕረ ዝዋይ። አንተ ሰው፤ ይህ ዛሬ ያሰብህው ጋብቻ ዕድሜህ ልክ እንደ እሳት ሲያቃጥልህ ለመኖር ነውና ይቅርብህ ራቀው። ሸንጋዮች፤ ይህ ጋብቻ እንደ ፀሓይ የሞቀ እንደ ጨረቃ የደመቀ ነው ቢሉህ ከቶ አትመናቸው። ሊያታልሉህ የተላኩ ናቸውና እርገማቸው እንዲያውም በእርግጫ መትተህ አባርራቸው።

## ፯ኛ ኮከብ ዓውደ ካፍ ሚዛን ክፍሉ ሰሜን

፩ኛ፤ ለዜና መፍቀድ ትረከቦ በባሕረ ወንጅ። አንተ ሰው፤ረጋ ያልህ ያልቸኰልህ ሁን የምትፈልገው መፍቅድ የተጠበቀ ነው አምላክህ ፈቅዶ ሲሰጥህ እንጂ ዛሬ በመቸኰልህ አታገኘውም ከጥቂት ጊዜ በኋላ ግን ከርሱ የበዛና የከበረ ብዙ ሀብት አምላክ ይሰጥሃል።

፪ኛ፤ ፣ለዜና ነጊድ ትረከቦ በባሕረ ጎጃኣም። አንተ ሰው፤ ዛሬ ጥፋት አለውና ለንግድ አትቸኵል ከ፷ ቀን በኋላ ግን በመታገሥህ መልካምነገር ሊኣጋጥምህ ነው ነግድ።

፫ኛ፤ ፣ለዜና በዊአ ቤት ንጉሥ ትረከቦ በባሕረ ዳጎ አንተ ሰው፤ ዛሬ ወደ ንጉሥ ቤት ብትገባ ክፉ ነገር አያገኝህም ነገር ግን ከ፪ቀን በኋላ ብትገባ የለመንህው ሁሉ ይሰጥሃል። እርሱም በሕዝቡ ዘንድ የተመሰገነ ይሆናል።

፬ኛ፤ ፣ ለዜና ተፋትሖ ትረከቦ በባሕረ ሓይቅ። አንተ ሰው በክፋቱ ልብህን ለሚኣስጨንቀው ባለጋራህ ለመፋረድ ኣትቸኵል። እስከ ፩ ወር ድረስ ታገሠው ከይህ በኋላ ግን ሙሉ ጤናና የድል ጥቅም ታገኛለህ። ችግርህም ሁሉ ኣምላክ ያቃልልሃል።

፭ኛ፤ ለዜና ሠይጠ ንዋይ ትረከቦ በባሕረ ኄኖን። ኣንተ ሰው፤ በያዝህው የንግድ እቃ የክፉ ሰዎች ኣንደበት ለክፎሃልና ገንዘብህ በከትንቱ እንዳታጠፋ ወራቱ እስኪኣልፍ ድረስ እንደ ተኛ ሰው ምሰል። ይህ ወራት ካለፈ በኋላ ግን የእግዚአብሔር ረድኤት ስለ አልተለየህ ፊትህን ወደ ደስታ መልሰህ ንግድህ ብትቀጥል ብዙ ትርፍ ታገኛለህ ኣትጠራጠር።

፮ኛ፤ ለዜና ተራክቦ ትረከቦ በባሕረ ሸማዝቢ። ኣንተ ሰው፤ ለመገናኘት ካሰብህው ሰው ጋር ራቅ ኣትቅረበው እስከ ፪ ወር ድረስ የቀና መንገድ ይገለጽልሃልና ወደ እርሱ ከቶ ኣትሒድ እርሱ ወደ አንተ ቢመጣ ግን በሰላም ተቀበለው እንጂ ከቶ የጠብ ምልክት ኣታሳየው።

፯ኛ፤ ፣ለዜና ነጊደ ኢየሩሳሌም ትረከቦ በባሕረ ሓዋሽ።፣ አንተ ሰው ወንድሜ ሆይ ባሕሩ ጸጥታ እንስኪኣገኝ ድረስ ታገሥ በሁለተኛው ዓመት ግን ሒድና ነግድ። የታገሠ ከሁሉ ይድናልና በመንገድህም መሰናክል አያገኝህም።

፰ኛ፤ ፣ለዜና ደሓሪቱ ትረከቦ በባሕረ ግምብ።፣ ኣንተ ሰው ይህ ሓሳብህን እስከ ፩ ዓመት ድረስ ተወው ያቺን ሃገር ብዙ ሰዎች ቢመኙዋት ሊኣገኟት አልቻሉምና ኣንተም ከዛው ሓሳብህ ተመለስ ምክሬንም ኣምነህ ተቀበለው እልሃለኍ።

፱ኛ፤ ፣ለዜና ንብረት ትረከቦ በባሕረ ተከዚ።፣ ኣንተ ሰው፤ በይህ በምታስበው አኗኗር ጤና ታገኛለህ ደግ ነገር ልክ የሌለው ደስታ ይመጣልሃል። ከቤተ ክርስቲያን ኣትለይ ጸልይ መጽውት።

፲ኛ፤ ፣ለዜና ተሣይጦ ትረከቦ በባሕረ ዓባይ።፣ ኣንተ ሰው፤ ሓሳብህ የሚፈልገው እስኪታገኝ ድረስ ጥቂት ቀን ታገሥ ጥቂት ከመታገሥህ በኋላ ግን ንግድህና ስራህ ሁሉ ኣንጥረኛ እንዳነጠረው ጥሩ ቀለመ ወርቅ ይሆንልሃል።

፲፩ኛ፤ ፣ለደምሮ ንዋይ ትረከቦ በባሕረ ጣና።፣ ኣንተ ሰው፤ ደስ የሚያሰኝህ የምሥራች ፋል መጥቶልሃልና ገንዘብህ ለማቀሳቀሱ ኣትፍራ ብዙ ትርፍ ታገኛለህ ሓሳብህ ሁሉ ይፈጸምልሃል ዘመኑ ዘመነ ረሃብ ሊሆን ነው ላንተ ግን የደስታህ ጊዜ ስለሆነ ገንዘብህን ፈጥነህ ቀላቅለው።

፲፪፤ ለዜና ፍኖት ትረከቦ በባሕረ ኳራ። አንተ ሰው፤ ዛሬ በምታስበው መንገድ ዕንቅፋት አለውና ተወው ኣትሒድ ክፉ ምቀኛ እንደሚቈይህ ፋልህ ተናግሯልና ተጠንቀቅ።

፲፫ኛ፤ ለዜና ገያሲ (ኸያጅ) ትረክቦ በባሕረ ዔላ። አንተ ሰው፤ ከፉን ወይም መልካም አግኝቶት ይሆንንሽ የምትለው ሰው እርሱ ለመምጣት ይቸኩላልና ከጥቂት ቀን በኋላ ወደ ቤትህ መጥቶ በርህን ክፈትልኝ ይልሃል።

፲፬ኛ፤ ለዜና ሕሙም ትረክቦ በባሕረ ሸህላ። አንተ ሰው፤ ያ የታመመብህ ሰው በእግዚሓብሔር መንገድ የሚመላለስ ስለሆነ ባለ መድኃኒቶችን ሳይፈለግ አሁን ድኖ ሊነሣልህ ነውና አትስጋ።

፲፭ኛ፤ ለዜና ግዒዝ (ጉዞ) ትረክቦ በባሕረ ዝዋይ። አንተ ጻድቅ ሰው ሆይ ይህ ዛሬ የምታስበው ጉዞ ፩ወር እስኪያልፍ ድረስ አትቸኩልበት። መልካም ነገር ኣያገኝህምና ለጠላቶችህ መሣቅያ እንዳትሆን ተጠንቀቅ።

፲፮ኛ፤ ለዜና ተዋስቦ ትረክቦ በባሕረ ኣለዛዘ። ኣንተ ሰው፤ ለመጋባት ቸኩል ሙሉ ደስታ ኣለውና በልብህ ጻፈው ለማድረጉም ፈጠን በል ሴትዋ ቸኩላለችና ከእርስዋም ብዙ ብዙ መልካም ነገር ታገኛለህ።

## ፫ኛ ኮከብ ዓውደ ዛይ ኣቅራብ ክፍሉ ደቡብ

፩ኛ፤ ለዜና መፍቀድ ትረክቦ በባሕረ ጐጃም። አንተ ሰው፤ ይህ ያሰብህው መፍቀድ መልካም አይደለምና ታገሠው ምንም አታገኝበትም ፈጽመህ ተወው ነገርህን ለማንም ሳታካፍል ፍላጎትህ ሁሉ ተግተህ ለእግዚአብሔር ብቻ ንገረው።

፪ኛ፤ ለዜና ነጊድ ትረክቦ በባሕረ ዳጎ። አንተ ሰው የዛሬ ንግድ የገንዘብ ጒድለት አለው ከእሚነግዱ ሰዎች ጋር አትቅረብ ራቃቸው። ወንድሜ ሆይ፤ ባትነግድ ግን ገንዘብህን ከማጥፋትና ከፍርሓት ከክርክርና ጥርጣሪ ትድናለህ ይህም ዘመን የችግርና የኪሳራ ጊዜ ነው።

፫ኛ፤ለበዊአ ቤተ ንጉሥ ትረክቦ በባሕረ ሓይቅ። ኣንተ ሰው፤ ዛሬ ከንጉሥ ዘንድ መልካም ነገር ታገኛለህ ይመስለኛል ስለይህም ፈጥነህ ወደ ንጉሥ ቤት ሒድ። ተስፋ ካደረግሀውም ሌላ ብዙ ሥልጣንና ሃሳብ ይሰጥሃል።

፬ኛ፤ ለዜና ተፋትሖ ትረክቦ በባሕረ ጌኖን። አንተ ሰው፤ ፋልህ ከጠላትህ ጋር ለመፋረድ ዛሬ ኣትቅረብ ይልሃል እርሱን የመሰለ ክፉ ከቶ አይገኝምና ለጊዜው ተጠንቀቅ።

፭ኛ፤ ለዜና ሠይጠ ንዋይ ትረክቦ በባሕረ ሸማዝቢ። አንተ ሰው፤ እሸጠዋለኍ ብለህ የምታስበው ገንዘብ ጒድለትና ጥፋት አለውና ከመሸጡ ተመለስ። አንተ ከእርሱ ተስፋ የምታደርገው ሰላም ብቻ እንዲሰጥህ እንዚአብሔርን ለምነው እንጂ በፋልህ በኩልስ እንኳ አይመስልም አትሸጥ።

፮ኛ፤ ለዜና ተራክቦተ ሰብእ ትረክቦ በባሕረ ሓዋሽ። ኣንተ ሰው፤ ለመገናኘት ያሰብህውን ሰው ተወው ከእርሱ የምታገኘው ነገር ከድካምና ልፋት በቀር ምንም አይጠቅምህምና ራቅ። እንዲያውም ባንተ ላይ ክፉ ሲመክርብህ ኣድሮኣልና ከቶ ኣትቅረበው እንዳያጠፋህ።

፯ኝ፤ ለነጊደ ኢየሩሳሌም (ባሕር) ትረክቦ በባሕረ ግምብ። አንተ ሰው፤ ዛሬ የክብርህ ወራት ደርሷል። ምንም ሳትፈራና ሳታመነታ ፈጥነህ ፈቃድህን ፈጽም ኣትደር ኣትዘንጋ። ይህ ወንጌላዊ የዕድልህ ኣጋጣሚ የደስታህ ጊዜ ነው።

፰ኛ፤ ለዜና ደሓሪቱ ትረክቦ በባሕረ ትከዜ። አንተ ሰው፤ ይህ ያሰብህው ነገር የጥርጣሪ በር አበጅለት እልሃለኍ። የዚህም ፋል ትርጓሜው አስቸጋሪ ስለሆነ ተስፋ ከምታደርገው ነገር ሁሉ እግዚአብሔርን እየለመንህ ቆይ።

፱ኛኛ፤ ለዜና ንብረት ትረክቦ በባሕር አባዊ (አባይ)። አንተ ሰው ይህ የምታስበው ኑሮ ከሓሳብ በቀር ምንም የሚፈጸም ነገር የለውምና ታግሥህ ተጠበቅ። ለመቀመጥ ፈቅደህ ስታስብ አድረሃልና ከይህ አሳብ ተመለስ የሚኣስጨንቅ ነገር እንዳያገኝህ የይህ የምክሬን ነገር ተጠንቅቀህ አስብበት።

፲ኛ፤ ለዜና ተሣይጦ ትረክቦ በባሕረ ጣና። አንተ ሰው፤ ለመነገድ ታስባለህ ነገር ግን ገንዘብ ይጠፋብሃል። በልብህ እስክትመረምረው ድረስ ተጠበቅ። ይህም በቅርብ ቀን ምልክቱ ታገኘዋለህ። ከይህ በኋላ ግን ገብያ ሊኣጋጥምህ ነው።

፲፩ኛ፤ ለደምሮ ንዋይ ትረክቦ በባሕረ ኳራ። አንተ ሰው፤ ከሺርካህ ጋር ገንዘብ ለመቀላቀል የምታስበው ነገር እስከ ፩ ወር ድረስ ተወው። ጉድለት አለበት። ኣንተ ግን ገንዘብህ የሚበረክትልህ ይመስልሃልና ምክሬን ባትሰማም አለ ምክንያት ትጠፋለህ።

፲፪ኛ፤ ለዜና ፍኖት ትረክቦ በባሕረ ዔላ። አንተ ሰው፤ ይህ የዛሬው መንገድህ ማሳለፍያ እንደማታገኝ ሁኖ ተዘግቶብሃልና ታገሥ። እጅግ የሚኣስፈራና የሚኣስደነግጥ አደገኛ ስለሆነ ለጊዜው ይቅርብህ።

፲፫ኛ፤ ለዜና ገያሲ ትረክቦ በባሕረ ሸኽላ። ኣንተ ሰው፤ ወደ ውጭ አገር የሄደው ዘመድህ በሰላም ይገባልሃልና ስለ እርሱ ኣትፍራ። ወዳጄ ሆይ ኣንተም ኣለ እርሱ መኖር ኣይሆንልህምና እስኪገባልህ ድረስ ታገሥ ኣይዞህ ነገር ኣያገኘውም በእርሱ ኣትሰቀቅ።

፲፬ኛ፤ ለዜና ሕሙም ትረክቦ በባሕረ ዝዋይ። ኣንተ ሰው፤ በጠና በሽታ ላይ በኣለው ዘመድህ በመድከሙ ይሞታል ብለህ ኣትፍራ ጥቂት ታገሥ እልሃለኍ እግዚኣብሔርን እየለመንህ መድኃኒት ፈልግለትና ይድናል።

፲፭ኛ፤ ለዜና ግዒዝ ትረክቦ በባሕረ ኣልዘዞ። ኣንተ ሰው፤ ካለህበት እወጣለኍ ብለህ አታስብ ብዙ ክፉ ነገር እንዳይቈይህ ተጠበቅ ከክፉ ልትድን ከሓሳብህ ተመለስ። ብትወጣ ግን ጠጠት ከኣልሆነ በቀር ምንም መልካም ነገር ኣታገኝም።

፲፮ኛ ለዜና ተዋስቦ ትረክቦ በባሕረ ወንጅ። ኣንተ ሰው፤ ይህ ጋብቻ ብዙ ጭንቅና ችግር ኣለበትና ይቅርብህ። በትዕግሥትህ ዕድሜ እንድታገኝ ለጊዜው በገረድ ተቀመጥ ከይህ በኋላ ግን መልካም ጋብቻ በመልካም ትዕግሥት ታገኛለህ።

## ፱ኛኛ ኮከብ ዓውደ ድንት ቀውስ ክፍሉ ምሥራቅ

፩ኛ፤ ለዜና መፍቀድ ትረክቦ በባሕረ ዳጎ። አንተ ሰው፤ ዛሬ ለማታገኘው ሃብት መቸኰል ይቅርብህ ይህ ፈቃድህ ከማድረግ ብትመለስ ግን ትድናለህ ኋላ እንዳትጠጠት ታገሥ።

፪ኛ፤ ለዜና ነጊድ ትረክቦ በባሕረ ሓይቅ። ኣንተ ሰው ይህ ንግድህ ጥቅምና ጤና የለውምና ጥቂት ጊዜ ታግሥህ ቆይ ሁሉን በእጁ ለያዘ አምላክ ለምነው ከመከራም ትድናለህ።

፫ኛ፤ ለዜና በዊአ ቤተ ንጉሥ ትረክቦ በባሕረ ኄኖን። አንተ ሰው፤ ወደ ንጉሥ ቤት ለመግባት በኣሰብህው ሓሳብ የፈቀድህውና የተመኘህው መልካም ነገር ሁሉ ታገኛለህ። ከንጉሥም ዘንድ ክብርና የዕድል አሸናፊነት ይገጥምሃል። በግቢው ውሥጥ ሁሉ ያሠለጥንሃል።

፬ኛ፤ ለዜና ተፋትሖ ትረክቦ በባሕረ ሸማዝቢ። ኣንተ ሰው፤ ፍርድ ለመፋረድ ኣትቸኵል ኋላ እንዳትጠጠት ኣትቸኵል የታገሡ ክፉ ነገር ኣያገኘውምና እስከ ፩ ወር ድረስ ቆይ። ብትቸኵል ግን ምንም ጥቅም ኣታገኝም ኣልሃለኍ።

፭ኛ፤ ለሠይጠ ንዋይ ትረክቦ በባሕረ ሓዋሽ። ኣንተ ሰው፤ ልትሸጠው ያሰብሀው ነገር እስከ ፩ወር ድረስ አቆየው። ከይህ በኋላ ግን ልብህ እንደ ፈቀደው ዕጽፍ ትርፍ ታገኝበታለህና ቸኵለህ ኣትሸጥ።

፮ኛ፤ ለዜና ተረክቦ ትረክቦ በባሕረ ግምብ። አንተ ሰው፤ አሁን ያሰብሀው መገናኘት ጠብ የሚፈጥር ነውና ጥቂት ታገሠው ከመታገሥህ በኋላ ግን መልካም ጥበብና የበሽታ መድኃኒት የሚገኝበት ስለሆነ በጥልቅ ጥበብና ፍቅር ብትገናኘው ትጠቀምበታለህ።

፯ኛ፤ ለነጊደ ኢየሩሳሌም ትረክቦ በባሕረ ተከዜ። አንተ ሰው ሆይ፤ እስከ ፩ ዓመት የታገሥህ ሁን ከዓመት በኋላ ግን በአገርህ ውስጥ ወይም ባሕር ተሻግረህም ቢሆን ብትሔድ ትጠቀማለህ ፍርሓትና ድንጋፄ ተወግዶልሃል የጓደኛህም ምክር እንደ ክርስቶስ ቃል እመነው።

፰ኛ፤ ለዜና ደሓሪቱ ትረክቦ በባሕረ ዓባይ። አንተ ሰው፤ ጤና ስለ ተሰጠህ ሰው ሁሉ ፊቱን ወዳንተ መልሷልና ክፉ ያገኘኛል ብለህ አትሥጋ ወደ ኋላም ያማረ ነገር ሁሉ ይመጣልሃልና በምስጋና ተቀበለው።

፱ኝኛ፤ ለዜና ንብረት ትረክቦ በባሕረ ጣና። አንተ ሰው ለወጠንህው ኑሮ ፍርሓት የለብህምና አትዘን አትጨነቅ ጥቅምና ሲሳይ ካንተ አይለይም ግልጥ የሆነ ያማረ ኑሮ ሁኖልሃል ለማድረጉ ዛሬ ፈጥነህ ተነሣ።

፲ኛ፤ ለተሣይጦ ንዋይ ትረክቦ በባሕረ ኳራ። አንተ ሰው ልትሸጠው በአሳብህው ነገር ፍርሓትና ጥርጣሪ አታግባ። ብዙ ጥቅም አለውና ዛሬሸጠው ለምሥራችህ የተመደበ የደስታህ ጊዜ ደርሷልና ፈጠን ብለህ ሸጠው።

፲፩ኛ፤ ለደምሮ ንዋይ ትረክቦ በባሕረ ዔላ። አንተ ሰው፤ ከባለእንጀራህ ጋር ገንዘብህን ብትቀላቅለው ፋልህ ተናግሮኣልና ብዙ ትርፍ ታገኛለህ። ይህ ነገር እንዳያመልጥህ አስብባትን ክፍልህ በሽሪክነት ነው። እምቢ ብትለኝ ግን በክፉ ድኽነት ላይ ትወድቃለህ ነገርሁህ።

፲፪ኛ፤ ለዜና ፍኖት ትረክቦ በባሕረ ሾኽላ። አንተ ሰው፤ ይህ መንገድ ብዙ ድካምና ጭንቅ ያለበት ነውና ወደ አሳብህው ሃገር እስከ ፩ ወር ድረስ አትሒድ። የታገሡ ከመከራ ያመልጣል።

፲፫ኛ፤ ለዜና ገይስ (ኼያጅ) ትረክቦ በባሕረ ዝዋይ። አንተ ሰው፤ ወደ ውጭ የሔደው ዘመድህ አሁን ይመጣልሃል ሓሳቡ ተፈጽሞለታልና አይዘገይም አንተ የምትሰጠው የለህም እንጂ ከጥቂት ቀን በኋላ ይገባል።

፲፬ኛ፤ ለዜና ሕሙም ትረክቦ በባሕረ አልዘዞ። አንተ ሰው ስለ የታመሙ ዘመድህ ብትጠይቀኝ ዕድሜው አልቋልና ብዙ ድካም ስላለው ወደ ዘለዓለማዊ ቤቱ ሾኘው። ሞት ተልኮ ዛሬ ወደ ቤቱ ይገሰግሳል ነገር ግን ኃጢኣቱን ይቅር ይልለት ዘንድ ወደ እግዚአብሔር ለምንለት።

፲፭ኛ፤ ለዜና ግዒዝ ትረክቦ በባሕረ ወንጅ። አንተ ሰው፤ ይህ ፋልህ የምሥራች ያለው ድንቅ ጉዞ ነውና እንዳሰብህው በይህች ቀን ፈጥነህ ጉዞህን ጀምር። ምኞትህ የሚፈጸምበት እንደ ደወል ድምፅ ያማረ ደስታና ክብር የተጐናጸፈ ጉዞ ሁኖልሃል።

፲፮ኛ፤ ለዜና ተዋስቦ ትረክቦ በባሕረ ጎጃኣም። አንተ ሰው፤ የተመኘህው ጋብቻ አሁን ታገኘዋለህና ለመፈጸሙ ቸል ኣትበል ይህችም ሴት ፊትዋ እንደ ፀሓይ የበራ ነው። ጤናና ደስታ እንጀራና ዕድሜ ታገኛለህ ጋብቻህን ፈጥነህ ፈጽመው ዕድለኛህ ናት።

## ፲ኛ ኮከብ ዓውደ ጤት ጀዲ ክፍሉ ምዕራብ

፩ኛ፤ ለዜና መፍቀድ ትረክቦ በባሕረ ሓይቅ። አንተ ሰው፤ ይህችን ፍላጎትህ እስከ ዓመት ተዋት ለጊዜው ጐደሎ ናትና ትቆይልህ። በኋላ ግን በመልካም ተቀበላት የታገሠ መልካም ነገር እንደሚአገኝ ፋልህ ገልጾ ተናግሮአል።

፪ኛ፤ ለዜና ነጊድ ትረክቦ በባሕረ ኄኖን። አንተ ሰው፤ መልካም ነገር ታገኛለህና ሒድ ነግድ የምሥራች የሚነግር ፋል ወጥቶልሃል እግዚአብሔር የፈቀደልህ ብዙ ትርፍ እንድታገኝ ፈጠን ፈጠን ብለህ ነቅተህ ነግድ አትታክት።

፫ኛ፤ ለዜና በዊአ ቤተ ንጉሥ ትረክቦ በባሕረ ሸማዝቢ። አንተ ሰው፤ ከእርሱ የተመኘህው ምኞትህ ሊፈጸምልህ ነውና ዛሬ ፈጥነህ ወደ ንጉሥ ግባ ላንተ ብቻ ቸር ነው ትልቅ ማዕረግ ይሰጥሃል ፈጥነህ የክብርህ ምሥራች ትሰማለህ።

፬ኛ፤ ለዜና ተፋትሖ (ፍርድ) ትረክቦ በባሕረ ሓዋሽ። አንተ ሰው፤ ዛሬ ከባላጋራህ ለማፋረድህ አትቅረብ ይህ ወር አጋጣሚህ አይደለምና በቀጠሮ አሳልፈው ይህ የዓመጸኞች ወር ካለፈ በኋላ ግን ምንም ከክፉ ሳትፈራ ጠላትህን ተፋረደው የርሱ ነገር የጐሰቈለና የጠፋ ሁኗልና ትረታዋለህ።

፭ኛ፤ ለሠይጠ ንዋይ ትረክቦ በባሕረ ግምብ። አንተ ሰው፤ ሓዘንና ችግር የሌለው ፋልህ ወጥቷልና ሒድ ሽጥ ለውጥ ይህን የመሰለ አጋጣሚ የለም ያላሰብህው ብዙ ትርፍ ይዘህ ትገባለህ።

፮ኛ፤ ለዜና ተራክቦ ትረክቦ በባሕረ ተከዜ። አንተ ሰው ለመገናኘት ካሰብህው ሰው ጋር የሚከለክልህ ችግርና ዕንቅፋት ተወግዷልና ሒደህ ፈጥነህ ተገናኘው ፋልህ እንደ ሙሉ ጨረቃ የደመቀ ሁኖ ወጥቷል ሓሳብህን ወደ ኋላ አትመልስ ተገናኘው።

፯ኛ፤ ለነጊደ ኢየሩሳሌም (ባሕረ) ትረክቦ በባሕረ ዓባይ። አንተ ሰው ፤ መንገድህ በጭንቅ የታጠረ ሁናልና ታግሠህ ቆይ። በይሁ ዓመት ባሕር የሚሻገር ሁሉ ሓዘን ብቻ እንጂ ትርፍና ደስታ አያገኝም። እምቢ ብለህኝ ብትሔድ ግን ፤ ጥፋትህን በራስህ ላይ ነው።

፰ኛ፤ ለዜና ደሓሪቱ ትረክቦ በባሕረ ፃና። አንተ ሰው፤ ይህ ለንግድ ያሰብህው ነገር መልካም ሁኖ አይታየኝምና አትሽጥ አትግዛ ትንሽ ቀን ብትታገሥ ይሻልሃል። አንተ ግን ለኋላ የምትጠቀምበት ወራት መስሎ ይታይሃልና ተጠንቀቅ። መከራ እንዳያገኝህ ከይህ ሓሳብህ ራቅ ጊዜህ አይደለም።

፱ኝኛ፤ ለዜና ንብረት ትረክቦ በባሕረ ኳራ። አንተ ሰው፤ ይህ ለኑሮ ይሆነኛል ብለህ ያሰብህው ሩቅ የሆነ ሓሳብ፤ ድካምና ጻዕር የሞላበት ጥቅም የማታገኝበት ነውና እስከ ፩ ዓመት ታገሠው። ከዓመት በኋላ ግን፤ ያሰብህው ነገር ሁሉ በጥበብ ታገኘዋለህ።

፲ኛ፤ ለተሣይጦ ንዋይ ትረክቦ በባሕረ ዔላ። አንተ ሰው፤ ይህ የንግድህ በር ኣፍ ፩ ወር እስኪፈጸም ድረስ ዘግተህ ያዘው። ትዕግሥት የጌትነት ሁሉ ደጅ ስለሆነ ጤናም ጭምር ታገኛለህና ብትታገሥ ይሻልሃል ተወው አትግዛ።

፲፩ኛ፤ ለዜና ደምሮ ንዋይ ትረክቦ በባሕረ ሸኽላ። አንተ ሰው፤ ከባለ እንጀራህ ጋር ገንዘብህን ለመቀላቀል የምታስበው አሳብ ለልብህ አያስደስተውና እስከ ፩ ዓመት ድረስ ፈጽመህ ተወው። ቂምና በቀል ያመጣብሃልና ከቶ አትቸኵልበት።

፲፪ኛ፤ ለዜና ፍኖት ትረክቦ በባሕረ ዝዋይ። አንተ ሰው ምኞትህ ፋል ለመፈጸሙ ከእግዚአብሔር ዘንድ ተፈቅዶልሃል። ከማሸነፍ ጋር ቀንቶህ ብዙ ትርፍ ይዘህ በደስታ ትመለሳለህና ወደ ፈቀድህው መንገድ ሒድ ዛሬ ውጣ አትደር።

፲፫ኛ፤ ለዜና ገያሲ ትረክቦ በባሕረ አልዘዞ። አንተ ሰው፤ በቤትህ ወጥቶ ወደ መንገድ የሔደው ዘመድህ ፊቱ እንደ ፀሓይና ጨረቃ በርቶ ስንቱን አስደሳች ነገር ይዞ በዝግታና በቀጥታ በሰላም ይመጣልሃል።

፲፬ኛ፤ ለዜና ሕሙም ትረክቦ በባሕረ ወንጅ። አንተ ሰው፤ መልካም ፋል መጥቶልሃልና በታመመው ሰውህ አትፍራ ቀኝ ጐኑን የሚያመው በሽታ ተወግዶለታል የሚኣስጨንቀው ርኩስ መንፈስም ከእርሱ ይርቃል የደኅንነት መንፈስ ከጤና ጋር ተሰጥቶታል።

፲፭ኛ፤ ለዜና ግዒዝ ትረክቦ በባሕረ ጎጆ-ኣም። አንተ ሰው፤ እስከ ፩ ዓመት ድረስ ረዥም ጉዞ አታድርግ እግዚአብሔር ጤናነት የሰጠህ እንደሆነ ተነሥተህ ተጓዝ። ከዓመት በፊት ያስፈራሃልና ስለ እግዚአብሔር ከቤትህ አትውጣ እልሃለኍ። እምቢ ብትለኝ ግን በኋላ ትጠጠታለህ።

፲፮ኛ፤ ለዜና ተዋስቦ ትረክቦ በባሕረ ዳጎ። አንተ ሰው ይህ ያሰብህው ጋብቻ የጻዕር ቤት ነውና የታገሥህ ሁን። ምናልባት ምልክት ታገኝበታለህና እስከ ፪ ወር ቆይ ከዚያ በኋላ ታሸንፋለህ የደከምህበትም ድካም ሁሉ ፍሬው ታገኘዋለህ ብቻ ዝግ ያልህ ሁን።

## ፲፩ኛ ኮከብ ዓውደ ጳጼ ደለዊ ክፍሉ ሰሜን

፩ኛ፤ ለዜና መፍቀድ ትረክቦ በባሕረ ኄኖን። አንተ ሰው፤ ይህ ፈቃድህ ከእግዚአብሔር ዘንድ የምሥራች ሁኖ ተሰጥቶሃልና ቤተ ክርስቲያን ሒደህ ምስጋና አቅርብ ምኞትህ ተፈጽሞልሃል አላገኘውም ብለህ ከቶ አትዘን።

፪ኛ፤ ለነጊደ ንዋይ ትረክቦ በባሕረ ሸማዝቢ። አንተ ሰው፤ ለንግድ ስራ ልብህ ከ፪ ተከፍሏል በ፩ ልብ ተነሥተህ አምላክን አምነህ ሳትወላወል ፈጥነህ ነግድ። ከነጋዴዎች መካከል ያማረ መልካም ዕድል ተሰጥቶሃል። ምኞትህ ሁሉ ታገኘዋለህና ሳትፈራ በእምነት ነግድ።

፫ኛ፤ ለበዊአ ቤተ ንጉሥ ትረክቦ በባሕረ ሓዋሽ። አንተ ሰው፤ በንጉሥ ቤት የእንጀራ አዛዧ ለመሆን ዕድል ገጥሞሃልና ከ፪ ቀን በኋላ ግባ ፈጥነህ ሒድ በደስታ ይቀበልሃል። ጻድቅ ንጉሥ ነው ያምንሃል።

፬ኛ፤ ለዜና ተፋትሖ ትረክቦ በባሕረ ግምብ። አንተ ሰው፤ ባላጋራህ የእስር ቤት በር እየመታ ገብቶ ሊታሰርልህ ነውና ፈጥነህ ሒደህ ተፋረደው ከመቅጽበት ትረታዋለህ። ይህን ለአደረገልህ ልዑል እግዚአብሄርንም በጣም አመስግነው።

፭ኛ፤ ለሠይጠ ንዋይ ትረክቦ በባሕረ ተከዜ። አንተ ሰው፤ አሁን ያለው ንግድህ ጥቅሙ ለዛሬ ትንሽ ነውና አትሽጠው እስከ ፪ ወር ድረስ ብታቈየው ግን ዕፅፍ ትርፍ ታተርፍበታለህ። ይህ የሚሆነውም በረቂቅ አእምሮና በቀጭን ሕሊና ጠብቀህ ብትከታተለው ነው።

፮ኛ፤ ለዜና ትራክቦ ትረክቦ በባሕረ ዓባይ። አንተ ሰው፤ ዘመድህን ዘግይተህ ነው እንጂ ፈጥነህ አትገናኘውም አንተ ግን አገኘው ወይም ኣጣውን ይሆንሏ በማለት ከሒሳብ አትድንም። እርሱ ደኅና አለ ስላንተም ሁሉ ጊዜ ይጠይቃል። አምላክ በፈቀደው ቀን ትገናኛላችኍና አትጠራጠር።

፯ኛ፤ ለነጊደ ኢየሩሳሌም ትረክቦ በባሕረ ጣና። ኣንተ ሰው፤ እጅግ ያማረ መልካምም የሆነ የሚያስደስት እጅ መንሻ ታገኛለህና ምንም ሳትጠራጠር ፈጥነህ ሒድ ተሻገር እልሃለኍ።

፰ኛ፤ ለዜና ደሓሪቱ ትረክቦ በባሕረ ኳራ። አንተ ሰው፤ በይህ ፋል ጥቅም ይገኝን ይሆንሏ ብለህ በልብህ አትጠራጠር እኔ እልሃለሁ በኋላ ጊዜ የሚኣስደስት ታገኛለህ ይህ ነገር የታመነ ነው።

፱ኛ፤ ለዜና ንብረት ትረክቦ በባሕረ ዔላ። አንተ ሰው፤ ለዘለዓለማዊ ኑሮህ የሚሆን መልካም ጠቃሚ ነገር ታገኛለህና ፈጥነህ ተነሣ። ምክሬን በትዕግሥት ብትሰማ ከቶ ክፉ ነገር እንደእምኣያገኝህም እመነኝ።

፲ኛ፤ ለተሣይጦ ንዋይ ትረክቦ በባሐ ሸክላ። አንተ ሰው፤ ለመሸጥ ለመለወጥ ተነሥ ፈጠን በል ቸኵልበት ዛሬ ብዙ ትርፍ የእምታገኝበት ገብያ እንደሚኣጋጥምህ ፋልህ የምሥራች ይልሃል።

፲፩ኛ፤ ለደምሮ ንዋይ ትረክቦ በባሕረ ዝዋይ። አንተ ሰው፤ የምትጠራጠረው ነገር ተወግዶልሃልና ገንዘብህ ከሸሪክ ጋር ለመቀላቀል አትዘግይ ፍላጎትህ ለማግኘትም ለማድረጉ ቸኵል።

፲፪ኛ፤ ለዜና ፍኖት ትረክቦ በባሕረ አልዛዞ። አንተ ሰው፤ ሕሊናህን በጸሎትና በንስሓ አሳድረው እንጂ እሔዳለኊ አትበል መንገድህ ከክፉ የከፋ ስለ ሆነ እስከ ፩ ወር ታገሠው። ከ፩ ወር በኋላ ግን የታዘዘብህ መከራ ተወግዶልሃልና ተነሥተህ ሒድ መንገድህም ይቀናል።

፲፫ኛ፤ ለዜና ገያሲ ትረክቦ በባሕረ ወንጅ። አንተ ሰው፤ ይህ ከቤቱ የወጣ መንገደኛ ወደ አንተ ለመምጣት ሲል ሕሊናው እንደቆመ ነው። ወንድሜ ሆይ ከብዙ ሃብትና ደስታ ከጤና ጋር አምላክ በፈቀደው ቀን ሊመጣልህ ነውና አትቸኵል እልሃለኊ።

፲፬ኛ፤ ለዜና ሕሙም ትረክቦ በባሕረ ጎጀ ኣም። አንተ ሰው፤ በበሽተኛው ዘመድህ ሁኔታው ያልታወቀ ሓዘን አለብህ እስከ ፪ ወር አጥብቃችኊ ጸልዮለት። ስለእርሱ የሚሆነው ነገር ግን የእግዚአብሔር ሓሳብ ብቻ ያውቀዋል።

፲፭ኛ፤ ለዜና ግዒዝ ትረክቦ በባሕረ ዳጎ። አንተ ሰው ከአለህበት ቤትና ስራ ለመውጣት የምታስበው ሓሳብህ ሁሉ በእግዚኣብሔር ላይ ጣለው። ነገር ግን ሓሳብህ መልካም ስለሆነ በፊተኛው ምክርህ ሒድ ኣታመናታ። አምላክ ይፈጽምልሃልና ፈጥነህ ውጣ።

፲፮ኛ፤ ለዜና ተዋስቦ ትረክቦ በባሕረ ሓይቅ። አንተ ሰው፤ ለማግባት ያሰሃትን ሴት ኣትተዋት ተነሣ ፈጥነህ ወደ እርሱዋ ሒድ ይህች እንደ ፀሓይ የበራች ደም ግባትዋ ያማረ ጠባይዋ የሠመረ ናት ሌሎች ሳይቀድሙህ አግባት ብዙ ክብርና ጤና ከልጆች ጋር አለላችኊ።

## ፲፪ኛ ኮከብ ዓውደ ጠይት ሑት ክፍሉ ደቡብ።

፩ኛ፤ ለዜና መፍቀድ ትረክቦ በባሕረ ሸማዝቢ። ወንድሜ ሆይ ይህ የምትፈቅደው ነገር አታገኘውም ታጣዋለህ። ነገር ግን ያሰብህው ጉዳይ እግዚአብሔር ፈቅዶ እንኪሰጥህ ድረስ ታገሥ ዛሬ የሚሻልህ ጸሎትና ንስሓ ብቻ ነው።

፪ኛ፤ ለዜና ነጊድ ትረክቦ በባሕረ ሓዋሽ። አንተ ሰው፤ በይህ ንግድ ብዙ ትርፍ ታገኛለህና ፈጥኖ የሚያስደስትህ ንግድ ከብዙ ትርፍ ጋር ታዞልሃል ልብህም ደስ ደስ ይለዋል።

፫ኛ፤ ለዜና በዊአ ቤተ ንጉሥ ትረክቦ በባሕረ ግምብ። አንተ ሰው፤ ወደ ንጉሥ ቤት ለመግባት ያሰብህው ሓሳብ መልካም ነው ተነሥተህ ፈጥነህ ግባ። ጠላትህም ሙቶልሃልና ዛሬ እጅግ መልከ መልካም ነገር ሊኣጋጥምህ ነው።

፬ኛ፤ ለተፋትሖ ፍትሕ ትረክቦ በባሕረ ተከዜ። አንተ ሰው ከክፉ ሰው ጋር ተጣልተሃልና ተጠበቅ ፍርድ ለመፋረድ አትቸኩል። የጠመደህም እጅግ ክፉ ባለጋራ ስለሆነ ከቶ አትቅረበው በመታገሥህም ዋጋህን አታጣም።

፭ኛ፤ ለሠይጠ ንዋይ ትረክቦ በባሕረ ዓባይ። አንተ ሰው፤ ንግድ ጠርቶሃል ሒደህ ሸጥ ለውጥ ብዙ ትርፍ ከቦሃልና እንድታገኘው ፍጠን ዕድልህ ምንኛ መልካም ነው።

፮ኛ፤ለዜና ተራክቦ ትረክቦ በባሕረ ጣና። አንተ ሰው፤ ለመገናኘት ያሰብሀውን ሰው ተግተህ ተገናኘው እርሱ አጥብቆ ይወድሃል አይንቅህም መገናኘትህ መልካም ነው ሹሞ ሸልሞ ይሰድሃል።

፯ኛ፤ ለነጊደ ባሕር ትረክቦ በባሕረ ኳራ። አንተ ሰው፤ ባሕር ለመሻገር ስለ አስብሀው ሓሳብ ጥቂት ብትቆይና ወራቱም ብትብተው ደግ ነበር። አብረውህም ከሚሔዱ ሰዎች ጋር መልካም ነገር ታገኛላችኍ።

፰ኛ፤ ለዜና ደሓሪቱ ትረክቦ በባሕረ ዔላ። አንተ ሰው፤ ለኋላ ጊዜ የሚሆነው ነገር ለማወቅ ከ፰ወር በኋላ ጠይቀኝ ያን ጊዜ ሓሳብህ ሁሉ ይፈጸምልሃል ነገር ግን ሳትወላውል ፈጥነህ ኋላ ብታደርገው እጅግ መልካም ነው።

፱ኛ፤ ለዜና ንብረት ትረክቦ በባሕረ ሸኽላ። አንተ ሰው፤ ስለ ንብረትህ በምታስበው ነገር ለኋላ እንዲኣምርልህና እንዲሠምርልህ እስከ ፩ ዓመት ድረስ ዳዊት እየደገምህ በጸሎት ተጸምደህ ታገሥ። ሓሳብህ አገኘው ወይም አጣውን ይሆንሏ እያለህ በኑሮህ ውስጥ ፍርሓት አታግባበት።

፲ኛ፤ ለተሣይጦ ንዋይ ትረክቦ በባሕረ ዝዋይ። አንተ ሰው፤ አሁን ልትገዛውና ልትሸጠው ያሰብሀው ነገር ጥፋት አለበትና አትቅረብ ዓርፈህ ገንዘብህን ጠብቅ።

፲፩ኛ፤ ለደምሮ ንዋይ ትረክቦ በባሕረ አልዘዞ። አንተ ሰው፤ ገንዘብህን ከሰው ጋር አትቀላቅል እስከ ፩ ዓመት ለሽሪክነት ያገባሀው እንደሆን ይጠፋብሃል ዝግ በል አትቸኵልበት በአለብህ ተመስገን በል።

፲፪ኛ፤ ለዜና ፍኖት ትረክቦ በባሕረ ወንጂ። አንተ ሰው፤ ወደ ተገለጸልህ ሁሉ ፈጥነህ ሒድ መልካም ነገር ይቆይሃል ብዙ ጥቅም ቀርቦልሃልና እንድትደሰበት ፈጠን በል ሒድ ይቀናሃል።

፲፫ኛ፤ ለዜና ገያሲ (ዘጌሰ) ትረክቦ በባሕረ ጐጀ-ኣም። አንተ ሰው ፤ ወደ ውጭ የሔደው ዘመድህ ኣሁን ወደ ኣንተ ለመምጣት ይቸኵላል ፈጥነህ በመንገድ ታገኘዋለህ በብሩህ ገጽ ተቀበለው።

፲፬ኛ፤ ለዜና ሕሙም ትረክቦ በባሕረ ዳጎ። አንተ ሰው እግዚአብሔር ሁሉ ጊዜ ይጠብቅሃልና የምሥራች በሽተኛው ዳነ የሚል ፋል ወጣልህ የሚኣስፈራ ነገር የለብህም አሁን በጤና ተነሥቶ ሊሮጥ ነው።

፲፭ኛ፤ ለዜና ግዒዝ ትረክቦ በባሕረ ሓይቅ። አንተ ሰው ቦታ ለመለወጥ የምታስበው እስከ ፩ ወር ድረስ  ቆይ ከዝያ በኋላ ግን ለመውጣት ፍጠን በኋለኛው ወር ቦታ ወይም ስራ ብትለውጥ ግን ይቀናሃል መውጣትህ ክፉ እንዳይሆንብህም እየኣታለለ የሚመክርህን ሰው ከቶ አትስማው ልትጠቀም አይወድም ጠላትህ ነው።

፲፮ኛ፤ ለዜና ተዋስቦ ትረክቦ በባሕረ ሓይቅ። አንተ ሰው ቦታ ለመለወጥ የምታስበው ፍጠን በኋለኛው ወር ቦታ ወይም ስራ ብትለውጥ ግን ይቀናሃል መውጣትህ ክፉ እንዳይሆንብህም እየኣታለለ የሚመከርብህርን ሰው ከቶ አትስማው ልትጠቀውም አይወድም ጠላትህ ነው።

፲፯ኛ፤ ለዜና ተዋስቦ ትረክቦ በባሕረ ጌኖን። አንተ ሰው፤ ይህ ጋብቻ የመከራ ቤት ማለት ነውና ከቶ አትቅረብ እኔ ነገርሁህ ትታመማለህ ወይም ትሞታለህ ኮከቡም ፀርህ ነው።

## ፲፫ኛ ኮከብ ዓውደ ዓይን ክፍሉ ምሥራቅ።

፩ኛ፤ ለዜና መፍቅድ ትረክቦ በባሕረ ሓዋሽ። አንተ ሰው አደርገዋለኁ የምትለው ስራ የሚከለክልህ የለምና ፈጥነህ አድርገው አትፍራ ትጠቀምበታለህ ወደ ኋላ የሚጠቁምህን የሰው ሕሳብ ከቶ አትስማው እልሃለኁ።

፪ኛ፤ ለዜና ነጊደ ትረክቦ በባሕረ ግምብ። አንተ ሰው ምኞትህን እንዲፈጸምልህ በይህ ወራት ፈጥነህ ነግድ አሁን መልካም ነገር ሁኖልሃል ክፉ ነገር አያገኝህም። ተስፋ ያደረግሀው የንግድ ስራ በሙሉ ሁሉ የምሥራች ሁኖልሃል።

፫ኛ፤ ለዜና በዊአ ቤት ንጉሥ ትረክቦ በባሕረ ተከዜ። ኣንተ ሰው ንጉሥና መኳንንት ፊታቸውን ወደ አንተ መልሰዋል ከፍ ያለ ክብርና መልካም ስጦታ ቀርቦልሃል ድካም ታሸንፊዋለህ። የመከራው ሠዓት ደርሶበታልና እጅግ ደስ ይበልህ። ድል ያንተ ነው።

፬ኛ፤ ለሠይጠ ንዋይ ትረክቦ በባሕረ ፃና። አንተ ሰው፤ ይህ ፋል የምሥራች ነጋሪህ ነው ለመሸጥና ለመለወጥ ፈጥነህ ተነሥ በብዙ ድካም ከፍ ያለ ጥቅም ታገኝኣለህ ንግድ ዕድልህ ስለሆነ የፈቀድህውን ነግድ ጊዜህ ነውና ትጋ ፍጠን ኋላ ትደስታለህ።

፭ኛ፤ ለዜና ተራክቦ ትረክቦ በባሕረ ኳራ። አንተ ሰው፤ ሊገናኝህ የመጣ ሰው ትሑት ይመስላል እንጂ ጠላትህ ነው። እርሱ ጥቅም ለሌለው መገናኘት ይቸኵላል። አንተ ግን ዝግ ብለህ ነፍስህን ጠብቅ።

፮ኛ፤ ለነጊደ ኢየሩሳሌም ትረክቦ በባሕረ ዔላ። አንተ ሰው፤ በዚህ አገር ያሰብሀው ሓሳብ ሁሉ ትተህ ለንግድ ባሕር ተሻገር መልካም ጥቅም ታገኛለህ ምክሬን እሺ ብለህ ብትሰማው ትጠቀማለህ።

፯ኛ፤ ለዜና ደሓሪቱ ትረክቦ በባሕረ ሸኽላ። አንተ ሰው፤ የምሥራች የሚነግርህ ፋል መጣልህ ይህ ፋል ነውር የለበትምና በኋላ ጊዜ ለሚመጣው ዕድልህም መቅድሙ ነው ከቶ አትደንግፅ መልካም ነገር አጭቶሃል ትደሰታለህ።

፰ኛ፤ ለዜና ንብረት ትረክቦ በባሕረ ዝዋይ። አንተ ሰው፤ ለንብረትህ ጠባቂ የሆነ መልካም ፋል መጣልህ ፈጥነህ ተነሥ ይልሃል ለዘለዓለማዊ ኑሮህ የሚሆን የፈለግሀው ሁሉ ከነ የምሥራቹ ታገኘዋለህ።

፲ኛ፤ ለተሣይጦ ንዋይ ትረክቦ በባሕረ አልዛዞ። አንተ ሰው፤ ለንግድ ጥቂት ቀን ታገሥ። ከዚህ በኋላ ግን ባለ ጸጋዎች ነን ብለው የሚመኩትን ሁሉ ድል ታደርጋቸዋለህ። እንድትጠቀም ምክሬን ተቀበል እኔ ከቶ አትግዛው እልሃለኁ።

፲፩ኛ፤ ለደምሮ ንዋይ ትረክቦ በባሕረ ወንጅ። አንተ ሰው፤ ገንዘብህን ለመቀላቀል ያሰብሃቸው ሰዎች ምለው የሚበሉ ከዳተኞች ናቸውና ገንዘብህን ለብቻህ አኑር እንጂ ከአንዳቸው ጋር እንኳ ቢሆን ገንዘብህን ከቶ አትቀላቀል  ቀልጠህ እንዳትቀር ተጠንቀቅ።

፲፪ኛ፤ ለዜና ፍኖት ትረክቦ በባሕረ ጐጃም። አንተ ሰው፤ ፍፁም ሞገስ ዓድሎሃልና እግዚኣብሔርን በሙሉ ልብህ አመስግነው መንገድህ የቀና የሰላም መንገድ ነው።

፲፫ኛ፤ ለዜና ዘጌሰ ትረክቦ በባሕረ ዳጎ። አንተ ሰው፤ ዘመድህ ርቆ የመኖሩ ዘመን ዛሬ ተፈጸመ መገናኘታችኁ ተዳርሷል ይመጣልሃል የደስታ ዘመንም ይሆንላችኋል።

፲፬ኛ፤ ለዜና ሕሙም ትረክቦ በባሕረ ሓይቅ። አንተ ሰው፤ ይህ በሽተኛ የሕይወቱ መጨረሻ ሁኗል ከዛሬ ጀምሮ አይሞትም ብለህ ተስፋ አታድርግ እግሮቹ ወደ መቃብር በር ይራመዳሉ። ተስፋ የለውም አትድከም በቃህ።

፲፰ኛ፤ ለዜና ግዒዝ ትረክቦ በባሕረ ጌኖን። አንተ ሰው፤ ካለህበት አገር ፈጥነህ ውጣ መልካም ደስታ እንድታገኝ ፈጥነህ ተነሥ መቀለዴ አይምሰልህ ዛሬ ሊኣልፍልህ ነው። የመከራና የችግር ጊዜህ አልፏል።

፲፱ኛ፤ ለዜና ተዋስቦ ትረክቦ በባሕረ ሸማዝቢ። አንተ ሰው ሆይ፤ አንተ ለእርስዋ እርስዋ ለአንተ ልትሆን ተጠርታችኋልና ፈጥነህ አግባት። ሞገስህ ንብረትህ ናት ለማግባትዋ የሚከለክልህ ዕንቅፋት የለብህም። የተባረከች አቴትህ ናት።

## ፲፬ኛ ኮከብ ዓውደ ፌ (ፍቁር) ክፍሉ ምዕራብ።

፩ኛ፤ ለዜና መፍቅድ ትረክቦ በባሕረ ግምብ። አንተ ሰው፤ ከመልካም በቀር ክፉ ነገር አያገኝህም ሓዘንህና ትካዜህ በመልካም ተፈጸመ። ለኃጢኣትህ ይቅርታ አግኝተሃል መልካም የሚኣስደስት የፈቀድህው ነገር ወደ አንተ ይገሰግሳልና በምስጋና ተቀበለው።

፪ኛ፤ ለዜና ነጊድ ትረክቦ በባሕረ ተከዜ። አንተ ሰው፤ ነጋዴ ሆይ፤ መሳይ የሌለው መልካም ነገር ታገኛለህ ሒድ ፈጥነህ ነግድ ምኞትህ ሁሉ ዛሬ በመከር ሰብስብ አትታክትና አትሰልች እልሃለኍ።

፫ኛ፤ ለዜና በዊአ ቤተ ንጉሥ ትረክቦ በባሕረ ዓባይ። አንተ ሰው፤ ወደ ንጉሥ ግባ በብሩህ ገጽ ይቀበልሃል ሃብትና ክብረት  ሥልጣንና ሹመት መልካም ነገር ሁሉ ተዘጋጅቶ ቀርቦልሃል ሒድ ተቀበል።

፬ኛ፤ ለዜና ፍትሖ ትረክቦ በባሕረ ጣና። አንተ ሰው፤ ከጠላትህ ጋር ከመፋረድ ራቅ ትዕቢት ተሰምቶታልና ለጊዜው አትቅረበው ጸሎት ያዝ ተጠበቅ።

፭ኛ፤ ለሠይጠ ንዋይ ትረክቦ በባሕረ ኳራ። አንተ ሰው፤ የንግድ ምሥጢር ሁሉ ተገልጾልሃልና ዛሬ የፈቀድህው ሁሉ ሸጥ ለውጥ የሚኣመልጥህ የለም መልካም ነገር ታገኛለህ።

፮ኛ፤ ለዜና ተራክቦ ትረክቦ በባሕረ ዔላ። አንተ ሰው፤ የምትፈልገው ሰው በቅርብ ጊዜ እስከ ምኝታ ቤትህ ድረስ እየተደሰተ ይመጣልሃል። አንተም ከእርሱ ዘንድ ብዙ ደስታ ታገኛለህ።

፯ኛ፤ ለዜና ነጊደ ኢየሩሳሌም ትረክቦ በባሕረ ሸኽላ። አንተ ሰው፤ ሒድ ባሕር ተሻግረህ ነግድ ለነፍስና ሥጋ የሚጠቅም ብዙ ሃብት ታገኛለህ ጠግበህ እግዚኣብሔርን እንዳትረሳውም አደራ እልሃለኍ።

፰ኛ፤ ለዜና ደሓሪቱ ትረክቦ በባሕረ ዝዋይ። ኣንተ ሰው፤ ለዘለዓለም የሚሆንህ ደስታ ይህውና መጣልህ የለመንህው ተፈጸመልህ ለኋላ ጊዜ የሚሆን ያማረ መልካም ነገር ተዘጋጅቶልሃልና በትዕግሥትና ዕረፍት ሰብስበው ፍጻሜህም እጅግ ያማረ ነው።

፱ኛ፤ ለዜና ንብረት ትረክቦ በባሕረ አልዘዞ። አንተ ሰው፤ አሁን በጣም ያማረ ኑሮ ከብዙ ጊዜ ጀምረህ የተመኘህው ነገር መጣልህ ፋልህ ከነየምሥራቹ በደስታ ተቀበለው።

፲ኛ፤ ለዜና ተሣይጦ ትረክቦ በባሕረ ወንጅ። አንተ ሰው፤ ይህ ዛር ልትሸጠው ወይም ልትገዛው ያሰብህው እቃ እስከ ፩ ወር ድረስ ዝም ብለህ ብትቆይ ይሻልሃል ከ፩ ወር በኋላ ግን ዕፅፍ ትርፍ እንደምታገኝበት አትጠራጠር። የዓመት ትርፍ በ፩ ቀን ታገባዋለህ።

፲፩ኛ፤ ለደምሮ ንዋይ ትረክቦ በባሕረ ጎጀ-ኣም። አንተ ሰው፤ ገንዘብህን ከባለእንጀራህ ጋር ለመቀላቀል አትመኘው።እነ እርሳቸው በ፩ነት እንነግድ ቢሉህም የኪሳራ ዕንቅፋት እንዳይመታህ እምቢ በላቸው ሓሳባቸው የሕልም ውሃ ነው። ከቶ አትቅረባቸው።

፲፪ኛ፤ ለዜና ፍኖት ትረክቦ በባሕረ ዳጐ። አንተ ሰው፤ ይህ ያሰብሀው መንገድ በጣም የሚያስፈራና የሚኣስደነግጥ ክፉ ነገር አለውና ከቶ አትሒድ።

፲፫ኛ፤ ለዜና ዘጌሠ ትረክቦ በባሕረ ሓይቅ። አንተ ሰው፤ የወጣው ሰው አሁን በሰላም ይገባል ስለ እርሱ አትፍራ አትደንግጥ አትጠራጠር ታገሥ እርሱም ወደ ኣንተ ሊመጣ ይቸኵላልና በመካከላችሁም አምላክ እንደሚመሰገን አድርጉ ናችኁ።

፲፬ኛ፤ ለዜና ሕመሙ ትረክቦ በባሕረ ኄኖን። አንተ ሰው፤ የታመመው ዘመድህ የተግሣጽ ድካሙ አልፎለት አሁን ይድናልና ይሞታል ብለህ ፍርሓትና ጥርጣሬ አታግባ።

፲፭ኛ፤ ለዜና ግዒዝ ትረክቦ በባሕረ ሸማዝቢ። አንተ ሰው፤ ይህ ጉዞህ የሴት ምክር የተደበለቀበት የሚመስል ነውና ተወው እስከ ፩ወር ታገሥ ትካዜ ያገኝሃል ክፉ ነው።

፲፮ኛ፤ ለዜና ተዋስቦ ትረክቦ በባሕረ ሓዋሽ። አንተ ሰው፤ ይህ ሀሳብህ የአምላክ ፈቃድ ነውና ለሴትዋ ብቻ ፈጥነህ ደብዳቤ በምሥጢር ጻፍላት በደስታ አንብባ እሺ ትልሃለች። ይህች ያሰብሃት ሴት የልብህ ደስታና ወላድ በእንጀራና ዕድሜ የተሞላች ናት ፈጥነህ አግባት።

## ፲፭ኛ ኮከብ ዓውደ ጻዴ ክፍሉ ሰሜን።

፩ኛ፤ ለዜና መፍቅድ ትረክቦ በባሕረ ተከዜ። አንተ ሰው፤ አደርገዋለሁ ብለህ ካሰብሀው ነገር ተጠበቅ ሓዘን ጭንቅ መከራ ያገኝሃል። አስቀድመህ ንስሓ ግባ ጸልይ ንቃ።

፪ኛ፤ ለነጊደ ንዋይ ትረክቦ በባሕረ ዓባይ። አንተ ሰው፤ በገንዘብህ ብቻ ነገድ ብድር አትግባ አትጠራጠር ብዙ ትርፍ ታገኛለህ ምንም አትከስርም ነገር ግን አምላክ የሰላም እንጀራ ስለሰጠህ አመስግነው እንጂ እንዳትታበይበት ተጠንቀቅ።

፫ኛ፤ ለባዊአ ቤት ንጉሥ ትረክቦ በባሕረ ፃና። አንተ ሰው፤ ወደ አሰብሀው ጌታ ወይም ስራ ለመግባት አትሥጋና አትፍራ መልካም ነገር ታይቶልሃል መንገድህ የቀና ነው ፈጥነህ ግባ።

፬ኛ፤ ለዜና ተፋትሖ ትረክቦ በባሕረ ኳራ። አንተ ሰው፤ ብዙ ደስታ ያለው የምሥራች እነግርሃለሁ አትፍራ ጠላትህ በክፋት ይቅሠፍልሃል። አንተ አይየለብኝ ብለህ ታዝናለህ ፈጥነህ ተፋረደው ግርማ ሞገስ ያድርብሃልና ትረታዋለህ።

፭ኛ፤ ለሠይጠ ንዋይ ትረክቦ በባሕረ ዔላ። አንተ ሰው፤ እንደፈቀድሀው ሸጥ ለውጥ ብዙ ትርፍ ታገኛለህ ከጠብና ክርክር ትድናለህ ተግተህ ሥራ እኳንና አንተ አሸከርህም ያተርፋል ችግሩ ይወገድለታል በመልካም ያዘው አትናቀው ዕድለኛህ ነው አትከዳው እንዳትጠፋ።

፮ኛ፤ ለተራክቦተ ሰብእ ትረክቦ በባሕረ ሸኽላ። አንተ ሰው፤ ከፈቀድሀው ሰው ጋር ተገናኝ እርሱም ተቀምጦ ይጠብቅሃል አንተን ለመገናኘት ይቸኵላል ለዓይኑም ይናፍቅሃል ሕሊናው በፍቅርህ ተመስጧል በጣም ይወድሃልና አንተም ውደደው እንጂ አትጠራጠረው።

፯ኛ፤ ለነጊደ ኢየሩሳሌም ትረክቦ በባሕረ ዝዋይ አንተ ሰው፤ ወደ ኢየሩሳሌም (ባሕር ማዶ) ለመሔድ ብታስብ እስከ ፩ ዓመት ቆይ ንግድህ በችኮላ ብታደርገው ዕንቅፋትና ሓዘን ያገኝሃል ከዓመት በኋላ ግን የሰላም ወራትህ ነውና ስንቅህም በዝያው ይቆይሃል ፍጠን።

፰ኛ፤ ለዜና ደሓሪቱ ትረክቦ በባሕረ አልዛዞ። አንተ ሰው፤ ለኋላ ጊዜ የሚሆንህ ነገር እስኪገለጽልህ ድረስ ያለ ጥርጥር የትም ገሥግስ የምሥራችህ ይፈጸምልሃል በኋላ ጊዜ በዘመነ ሽምግልናህ ከፍ ያለ ሥልጣንና ሙሉ ሃብት ታገኛለህ።

፱ኛኛ፤ ለዜና ንብረት ትረከቦ በባሕረ ወንጅ። አንተ ሰው፤ አሁን ወደ አሰብሀው ኑሮ ተነሥተህ ሒድ ምንም ክፉ ነገር አያገኝህም የደስታና የሞገስ ዕድልህ እንደ ንጋታ ኮከብ ከብቦ ወጥቶልሃል ኑሮህ ይስፋፋልሃል ልብህም ይበራል።

፲ኛ፤ ለተይሣይጦ ንዋይ ትረከቦ በባሕረ ጎጃ-ኣም። አንተ ሰው፤ አሁን ያሰብሀው እቃ ፈጥነህ ግዛው ቸኩልበት ያጤንሃል ያስደስትሃል። በይህ መግዛትና መሸጥ ተስፋ ያደረግሀው ነገር ሁሉ እንደሚፈጸምልህ የምሥራችህ ተናግሯል።

፲፩ኛ፤ ለደምሮ ንዋይ ትረከቦ በባሕረ ዳጎ። አንተ ሰው፤ የተመኘሀው ገንዘብና ጤና ይሀው መጣልህ ገንዘብህ በመቀላቀል ብዙ ትርፍና ደስታ ታገኝበታለህ ሽሪክህ እሙን ነው ፈጥናችኁ በትጋት ስሩ።

፲፪ኛ፤ ለዜና ፍኖት ትረከቦ በባሕረ ሓይቅ። አንተ ሰው፤ የኔ ሕሊና ስላንተው ነገር ሲያስብ ነበር ሒድ ገስግሥ የፈራሀው ነገር ተበትኗል ምኞትህ ተፈጽሞልሃል እግዚአብሔር እንደ ዓይን ብሌን አድርጎ ይጠብቅሃልና ተገዛው አመስግነው መውጣትህና መግባትህ የተባረከ ነው ሒድ ይቀናሃል።

፲፫ኛ፤ ለዜና ዘጌሠ ትረከቦ በባሕረ ኄኖን። አንተ ሰው፤ የምሥራች ተደሰት የወጣው ዘመድህ ፊቱ በርቶ ብዙ ሃብትና ጸጋ ይዞ መጣልህ።

፲፬ኛ፤ ለዜና ሕሙም ትረከቦ በባሕረ ሽማዝቢ። አንተ ሰው፤ የታመመው ቤተሰብ እስከ ፫ ቀን ብቻ ይጸናበታል እንጂ፤ ከዝያ በኋላ ይድናል አንተ ደክሞ ብታየው ትፈራለህ ነገር ግን ተግሣፁ ስለሆነ አትቸኩል ጤና ያገኛል እልሃለኁ።

፲፭ኛ፤ ለዜና ግዒዝ ትረከቦ በባሕረ ሓዋሽ። ውጣ ተጓዝ አትፍራ ምንም ክፉ ነገር አያገኝህም። ጠላቶችህ ይፈሩሃል የምሥራች ፋልህ የቀኝ መንገድ ነው ይልሃል።

፲፮ኛ፤ ለዜና ተዋስቦ ትረከቦ በባሕረ ግምብ። አንተ ሰው፤ ወዳጆችህ ለጥቅማቸው ሲሉ ይህችን ቤት አግባት ብለው ቢመጡብህ እኔ ደኃ ነኝና አይሆንልኝም በላቸው። ዕድለኛህ አይደለችምና ለዕድሜህ ተጠንቀቅ እልሃለኁ። መናጢ ናት ከቶ አትቅረባት።

## ፲፮ኛ ኮከብ ዓውደ ቃፍ (ቅዱስ) ክፍሉ ደቡብ።

፩ኛ፤ ለዜና መፍቀድ ትረከቦ በባሕረ ዓባይ። አንተ ሰው፤ ይህች የምትፈቅዳት ግዳጅህ የሚኣሠጋህ ነገር የላትምና ተከትላት የዘገየህ እንደሆን ታመልጥሃለች ሩጠህ ያዛት መልካም ካልሆነ በቀር ክፉ ነገር አያገኝህም ጠላትህ እንደ መንገደኛ ሐላፊ ነውና ምንም አትፍራው።

፪ኛ፤ ለነጊደ ንዋይ ትረከቦ በባሕረ ጣና። አንተ ሰው በዛሬው ንግድህ ብዙ ትርፍ ታገኛለህ ዝም በል አታውራ ሒድ አስፍተህ ነገድ ሃብት ከጤና ጋር ታገኛለህ አጋጣሚ ጊዜህ ተገልጾልሃል። በምሥጢር ያዘው።

፫ኛ፤ ለበዊአ ቤት ንጉሥ በባሕረ ኳራ። አንተ ሰው፤ ምኞትህ ተፈጽሟል ወደ አሰብሀው መኰንን ቤት ፈጥነህ ግባ ከርሱ ዘንድ ደስታና ዕረፍት ታገኛለህ ክፉ ያገኘኛል ብለህ አትፍራ ነገር ግን እሙን ሁን በስራህም ሁሉ ንጉሥ ያመሰግንሃልና ተደሰት።

፬ኛ፤ ለዜና ፍትህ ትረከቦ በባሕረ ዔላ። አንተ ሰው፤ ይህ የምታስበው ፍርድ ለአንተ ይቀናሃልና ተነሥተህ ተፋረድ ታሸንፈዋለህ የሚቃውምህን ጠላት ድል ስለአደረግሀው አምላክህን በጣም አመስግነው።

፳፫፤ ለሠይጠ ንዋይ ትረክቦ በባሕረ ሸኽላ። አንተ ሰው፤ ሃብት ከፈለግህ ፈጥነህ ወደ አሰብሀው ንግድ ምኞትህ በእርሱ ታገኛለህ ዛሬ ብትዘገይ ያመልጥሃልና ይህ የዛሬው ሓሳብህ ግን ፈጥነህ አድርገው። (ሽጠው)

፳፬፤ ለተራክቦተ ዘጌሰ ትረክቦ በባሕረ ዝዋይ። አንተ ሰው፤ ለመገናኘት ያሰብሀው ሰው አትፍራው ሒድ ተገናኘው አምላክ እንድትገናኙ ፈቅዷል ፈጥነህ ተገናኘው ኣትታክት።

፳፭፤ ለነጊደ ኢየሩሳሌም ትረክቦ በባሕረ አልዛዞ። ወንድሜ ሆይ፤ ኢየሩሳሌምን ከመሳለም ዝም ብለህ ታግሠህ አትቀመጥ ከዝያ ክፉዎች አታገኝም በጌታችንም በኢየሱስ ክርስቶስ መቃብር ላይ ሒደህ ብትጸልይ ዘለዓለማዊ ዋጋህን ታገኛለህ።

፳፮፤ ለዜና ደሓሪቱ ትረክቦ በባሕረ ወንጅ። አንተ ሰው፤ ለኋላ ጊዜ ተድላና ደስታ ምርኮ ከጤና ጋር ታገኛለህና የፈቀድሀውን ሳትፈራ አድርገው ጠላትህ ብላሽ ሁኖ ቀርቷል መልካም ዋጋም ከአምላክህ ትቀበላለህ።

፳፱፤ ለዜና ንብረት ትረክቦ በባሕረ ጎጀ-ኣም። አንተ ሰው፤ ይህ የምትፈልገው ኑሮ ያማረ ነውና አትተወው ሳይፈራ ፈጥነህ አድርገው ኑሮህ ሁሉ ይሳካልሃል ብትዘገይ ግን የኑሮን ጣዕምና ጥቅም እንደማታገኘው ዕወቅ ዛሬ እነግርሃለሁ።

፴፤ ለዜና ተሣይጦ ንዋይ ትረክቦ በባሕረ ዳጎ። አንተ ሰው፤ በይህ ንግድህ በፊተኛው ፈንታ እግዚአብሔር ጸጋውን ሰጥቶሃልና አትፍራ በይህ ንግድህ ተድላና ደስታ ይከብሃል ተሻምተህ ግዛው።

፴፩፤ ለደምሮ ንዋይ ትረክቦ በባሕረ ሓይቅ። አንተ ሰው፤ ገንዘብህን ለመቀላቀል ላሰብሀው ሰው እጅግ ሰነፍና ኵሩ ክፉ ቅንአት የተሞላ ነውና ገንዘብህን እንዳትቀላቅል ታገሥ ለእርሱ ባለጋራዎቹ ይመቀኙታልና ገንዘብህን ሰርቆ እንደያጠፋብህ ለብቻህ አኑር እልሃለሁ።

፴፪፤ ለዜና ፍኖት ትረክቦ በባሕረ ጌኖን። አንተ ሰው፤ ይህች መንገድህ ጤና ያላት መልካም መንገድ ናትና ፈጥነህ ሒድ በሰላም ትመለሳለህ አምላክህንም እጅግ አመስግነው።

፴፫፤ ለዜና ዘጌሠ ትረክቦ በባሕረ ሸማዝቢ። አንተ ሰው፤ ከአንተ ዘንድ ወጥቶ ወደ ሩቅ አገር የሔደው ዘመድህ በቅርብ ጊዜ ይገባልሃል። ነፍሱም ነውርና ልግም በሌለው ንጹሕ ናፍቆት ወደ አንተ መጥታ ለመገናኘትህ ትቸኵላለች።

፴፬፤ ለዜና ሕሙም ትረክቦ በባሕረ ሓዋሽ። አንተ ሰው፤ ይህ በሽተኛ ዘመድህ ነገሩ መልካም ነው ከ፪ ቀን በኋላ ደዌው ከእርሱ ይወገድለታል በኤፍራን ቀለም ጽፈህ መርበብተ ሰሎሞንን ጠልስመህ ስጠው ይድናል።

፴፭፤ ለዜና ግዒዝ ትረክቦ በባሕረ ግምብ። አንተ ሰው፤ ከአለህበት ቤት እወጣለሁ አትበል ታገሥ ምኞትህ ሁሉ በአምላክህ ፈቃድ እስኪፈጸምልህም ድረስ ምክሬን ልብ አድርገህ ስማው።

፴፮፤ ለዜና ተዋስቦ ትረክቦ በባሕረ ተከዜ። አንተ ሰው፤ ያስብሃትን ሴት ከማግባትዋ ታገሥ የታገሠ ሰው ለኋላ ከጸጸት ይድናልና ይደሰታል። በጋብቻ ነገር የፈጋህ ሁን ያሰብሀው ነገርም ለሌሎች ማስደሰቻ ላንተ ግን ማሳዘኛህ እንዳይሆንብህ ተጠንቀቅ እልሃለሁ።

ተፈጸመ ፍካሬ ዓውደ ነገሥት አሜን።

## 1 ሐሳበ ጨረቃ ዘ፴ ሌሊት።

*አበቅቴ ሕጸጽ ቀን በ፳ ግደፍ*

፩ኛ፡ ቀን ፳፯ ጨረቃ፤ መንገድ ቢሔድ ቤት ቢሠሩ ነገር ቢጀምሩ መልካም ነው። ሕልም ቢያዩም በሁለት ቀን ይደርሳል

፪ኛ፡ ቀን ፳፰ ጨረቃ፤ ከሚሽት ጋር በግብረ ሥጋ ቢገናኙ መልካም ነው። የሚወለደው ልጅ፤ብልሕ ዐዋቂ ጥበበኛ መርማሪ ፈላስፋ ይሆናል። ያየው ሕልም በ፯  ቀን ይፈጸማል።

፫ኛ፡ ቀን ፳፱ ጨረቃ፤ የክርስቶስ ሥዕል የተገኘበት ስለሆነ ሥዕል ቢማሩ ነገር ቢጀምሩ ለድኃ ቢዘከሩ ልጅ ቢወልዱ ይቀናል ያስመሰግናል የጠፋና የተሠወረ ነገርም ቶሎ ይገኛል ምሥጢር ይገለጻል። አምላክ ጸሎትን ይቀበላል።

፬ኛ፡ ቀን ፴ ጨረቃ፤ መጥፎ ነው ተጠንቀቅ ነቅተህ ጸልይ። አደገኛና የደም ቀን ነው።

፭ኛ፡ ቀን ፩ ጨረቃ፤ መንገድ ቢሔዱ ቢሸጡ ቢለውጡ ጥሪት ቢያስቀምጡ መታሰቢያ ቢያደርጉ ሐውልት ቢቀርፁ ቤት ቢመሠርቱ ውል ቢዋዋሉ ቃል ኪዳን ቢገቡ ይሆናል የጠፋ ነገርም ሁሉ ይገኛል። ኖኅ በመርከብ የተሳፈረበት ቀን ስለሆነ ከአደጋ ከወራሪ የተሸሸገ ነገር ሁሉ ይድናል።

፮ኛ፡ ቀን ፪ ጨረቃ፤ ክርስቶስ ያስተማረበት ስለሆነ ሕፃን ፊደል ቢጀምር ሊቅ መርማሪ ተርጓሚ ብሉይና ሐዲስ ዓዋቂ ታሪክ አስተካካይና ልበ ብሩህ ይሆናል። በዚህ ሌሊት የሚወለደው ግን ታሪክ አጥፊ ሌባ ቀማኛ ወምበዴ አመዝባሪ ሽፍታ ጋለሞታ ይሆናል። ነገር ግን በዚህ ሌሊት ደግሞ ምግባርና ቢያሣምሩና ቢጸልዩ ይሠምራል ሕልምና የጠፋ ነገርም ሁሉ በቶሎ ይገኛል።

፯ኛ፡ ቀን ፫ ጨረቃ፤ ቢሸጡ ቢለውጡ ሀብት ይነሣበታል የሸሸ ይያዝበታል የጠፋ ይገኝበታል ቢያስታርቁበት ይሠምራል። በደለኛ ተጸጽቶ ንስሓ ይገባበታል።

፰ኛ፡ ቀን ፬ ጨረቃ፤ ዘር ቢዘሩ አትክልት ቢተክሉ መልካም ይሆናል ሕልምና የጠፋ ነገርም በ፲፪ ቀን ይገኛል ነገር ግን የሚወለደው ይሞታል ዕድሜው ያጥራል።

፱ኛ፡ ቀን ፭ ጨረቃ፤ ሐዋርያት ክርስቶስን እጅ የነሡበት ነው። ይህን ጊዜ የሚወለደው የመኳንንትና የመሳፍንት ባለሟላ ይሆናል የተጣለና የተካሰሰ ባለ ዕዳው ይታገሠዋል ሕልሙ ግን ግብዝ ነው።

፲ኛ፡  ቀን ፮ ጨረቃ የሚወለደው ሃይማኖታዊ ምግባረ መልካም ይሆናል ዕለቱ ግን የኃዘን ዕለት ።

፲፩ኛ፡ ቀን ፯ ጨረቃ፤ ይሁዳ ክርስቶስን ለ፴ መክሊት የአሳለፈበት ስለሆነ አሽከርና ሎሌ ጌታቸውን ለባላገራው አሳልፈው ይሰጡበታል። ምግባረ ሥጋ ቢያደጉ ልጅ ቢድሩ መልካም ነው የጠፉና የሸሸም ይገኝበታል።

፲፪ኛ፡ ቀን ፰ ጨረቃ፤ የታመመና የሚወለድ ያንቀላፋል (ይሞታል) የሚጠፋም ነገር ሁሉ ይጠፋል ራሱን የሚላጭ መከራ ይሰፍርበታል ሕልሙም ግብዝ ነው።

፲፫ኛ፡ ቀን ፱ ጨረቃ፤ እህልና ውሃ አይገናኝም

፲፬ኛ፡ ቀን ፲ ጨረቃ፤ አዳም የተፈጠረበት ሄሮድስ ሕፃናትን የአስፈጀበት ሳጥናኤልም ከመዓርጉ የወደቀበት ስለሆነ ያልታሰበ ነገር ይገኝበታል (ይታይበታል) ንጹሕ ሰው አለ ኃጢአቱ በፍርድ ያልፍበታል። የባለ ሥልጣን ትእዛዝ ይጸናል ገበነኛ ወደ ግዞት ቤት ያልፍበታል። እግዚአብሔር የየዋሃን ጸሎት ይሰማበታል ሰው ማልዶ አይውጣ ከፈረስና ከመንኰራኵር ላይ ከአለህ ተጠንቀቅ ከሴት ንጹሕ ሁን አትድረስባት ሕልሙ ግንግብዝ ነው።

፲፭ኛ፡ ቀን ፲፩ ጨረቃ፤ አዲስ ነገር ቢጀምሩ መንገድ ቢሔዱ መሠረት ቢጥሉ መልካም ነው ጸሎትና ምጽዋት ቢያደርጉ ይሠምራል። ሕልሙ ግን አይረባም እንደ ቅጀት ነው።

፲፮ኛ፡ ቀን ፲፪ ጨረቃ፤ ክርስቶስ ሐዋርያትን የአስተማረበት ነው የታመመ ያንቀላፋበታል የሔዱበትና ያሰቡት ነገር ሁሉ ፍጹም ይሆናል ይከናወናል የተበደለ ይካሣል ሕልሙም ዕለቱን ይደርሳል። የሚወለደውም ሰማዕት ሃይማኖተኛ ጥቡዕ ሐዋርያ ይሆናል።

፲፯ኛ፡ ቀን ፲፫ ጨረቃ፤ ክርስቶስ በገሃነመ እሳት የሚኖሩትን ሰዎች የጎበኘበት ነው በዚህ ሌሊት የሸጠና የለወጠ ይከስራል የሸሸና ያመለጠ ይያዛል የሚወለደውም ድዳ አፈ ኮልታፋ ይሆናል ሕልሙ ግን ግብዝ ነው።

፲፰ኛ፡ ቀን ፲፬ ጨረቃ፤ ዘር ቢዘሩ አትክልት ቢተክሉ ከሴት ቢገናኙ ቢሸጡ ቢለውጡ ይቀናል ያልታሰበ ደስታ ይገኝበታል ሕልሙም ጭምር መልካም ነው።

፲፱ነኛ፡ ቀን ፲፭ ጨረቃ፤ እግዚአብሔር ፲ቱ ቃላተ ኦሪትን ይዞ በደብረ ሲና ከሙሴ ጋር የተገናኘበት ነው ሕፃን ከትምህርት ቤት ቢያገቡትና ጽሕፈትም ቢያስተምሩበት መልካም ነው መንገድ ቢሔዱ ግን መጥፎ ነው አይቀናም አደጋ አለውና በጸሎት ይመለሳል። የሚወለደው ያንቀላፋል ሕልሙ ግን በቶሎ ይደርሳል ይፈጸማል።

፳ኛ፡ ቀን ፲፮ ጨረቃ፤ እግዚአብሔር አብርሃምን ጠርቶ የተገናኘበት ቀን ነው በዚህ ዕለት የመንፈስ ቅዱስ ጸጋ ሀብትና ጤና ጽድቅና ደስታ ይገኝበታል ሠርግ ቢያደርጉ ከሰው ጋር ቢተዋወቁ ነገር ቢቋረጡ ውል ቢዋዋሉ መልካም ነው የሚወለደውም ልጅ ጥበበኛ ሊቅ ፈላስፋ ይሆናል መድኃኒት ቢያደርጉ ይሠምራል ድውይ ይፈወስበታል የጠፋም ከመንገድ ይገኛል ሕልሙ ግን ግብዝ ነው።

፳፩ኛ፡ ቀን ፲፯ ጨረቃ፤ ወንጌላዊ ማርቆስ የተወለደበት ነው በዚህ ዕለት የሚወለደው ደፋርና ልበ ጽኑ ነው ለቤተ መንግሥት ለመሳፍንትና ለመኳንንት ጠንካራ ጽኑ ቢትወደድ ይሆናል። የታመመ ፈውስ ያገኛል ሕልሙም ዕለቱን ይደርሳል። የሃይማኖት ሥራም ይከናወንበታል የጣዖት ቤት ይፈርስበታል። የተሟገተ ይረታበታል ጠላት ይጐዳበታል።

፳፪ኛ፡ ቀን ፲፰ ጨረቃ፤ የእንግዚአብሔር ቸርነትና ምሕረት ይገኝበታል የሸጠ የለወጠ የተቀበለ ይባረክለታል በዚህ ዕለት የሚወለደው ግን ጨካኝ ክፉ አመዝባሪ መጥፎ መሠሪ ሌባ ወምበዴ ምቀኛና ቂመኛ ይሆናል። ሕልሙ ግን የታመነ ነው።

፳፫ኛ፡ ቀን ፲፱ ጨረቃ፤ ዮሐንስ መጥምቅ የተወለደበት ነው በዚህ ዕለት የሚወለደው ደፋር ጀግና አስተዋይ ንጹሕ ታሪከና ይሆናል። መንገድ ቢሔዱ ቢሸጡና ቢለውጡ ቢቀበሉና ቢሰጡ ይባረካል የሚወለደው ዕድሜው አጭር ይሆናል። ሕልሙ ግን ግብዝ ነው።

፳፬ኛ፡ ቀን ፳ ጨረቃ፤ ክርስቶስ በዘባነ አድር ተቀምጦ ወደ ቤተ መቅደስ የገባበት ነው። መንገድ ቢሔዱ ቢዘሩ ቢተክሉ ግብረ ሥጋም ቢያደጉ ለፍሬ ይሆናል። ቢነግዱና አደራ ቢሰጡ ግን ይከስራል።

፳፭ኛ፡ ቀን ፳፩ ጨረቃ፤ ጎግ ማጎግ ሐሳዌ መሲሕ የተወለደበት ነው በዚህ ሌሊት የሚወለደው ረዢም ቁመት ገፋፋ ልብሰ ዘርፋፋ አገርግ ንፉ ግዙፍ ነገረ ጐልዳፋ ልብሰ አዳፋ አስቀያሚ ሞኛ ሞኝ ውስጠ ብልሕ ሲያውቅ ተበላጭና ተታልሎ አታላይ ይሆናል። መንገድ ቢሔዱ አይቀናም ምግባር ቢሠሩ እንግዳ ቢቀበሉ ለድኃ ቢሰጡ የተጣላ ቢያስታርቁ ኃጢአት ይሰረያል።

፳፮ኛ፡ ቀን ፳፪ ጨረቃ፤ መንገድ ቢሔዱ ማናቸውንም ነገር ቢሉና ቢጀምሩ ያሰቡትንም ሁሉ ቢሠሩ ሁሉም ፍፁም ይሆናል። ሕልሙ ግን ቅጀት ነው አይረባም።

፳፯ኛ፡ ቀን ፳፫ ጨረቃ፤ አብርሃም ይስሐቅን መሥዋዕት ያቀረበበት ነው። ኃጢአተኛ ቢናዘዝ ኃጢአቱ ይሰረይለታል ለድኃ የመጸወተ በሽተኛና እስረኛ የጎበኘ የተጣላ ያስታረቀ ከመሥዋዕት የበለጠ ይቈጠርለታል። ሕልሙ ግን ግብዝ ሃኬተኛ ነው።

፳፰ኛ፡ ቀን ፳፬ ጨረቃ፤ ሰሎሞን ቢመጸውት ሰይጣን መርዝ ነዛበት ነገር ግን እግዚአብሔር ባረከው ከዳኛ ፊት አትቅረብ ይጠምሃል የሚያገባ መልካም ንብረት ይሆንለታል የሚወልደውም ይባረክለታ።

፳፱ነኛ፡ ቀን ፳፭ ጨረቃ፤ የሚሸጥ የሚለውጥ ቤት የሚሠራ ይፈጸምለታል የሚወለደውም የንጉሠ ነገሥት ቢትወደድና ባለሚል ይሆናል ሕልሙም እሙን ነው።

፴ኛ፡ ቀን ፳፮ ጨረቃ፤ ተጠንቀቅ መንገድ አትሒድ ጠንቀኛ ዕለት ነው ግርግርና ሽብር ድንገተኛ አደጋ ይሆናል። እርጉዝ በድንጋጤ ያስወርዳታል የታመመ በድንጋጤ ይፈወሳል ዓመጸኛ ያዝዝበታል የኮበለለ ግን ይያዝበታል እስረኛ ይፈታበታል ሕልም ያየም ይፈጸምለታል በዚህ ዕለት ያልታሰበ ሰው ለትልቅ መዓርግ ይመረጣል። ሕልሙ ግን አጉል ወላዋይ ነው።

## ፪ ሐሳበ ሕልም።

*ስም ቀን ወርኀንና ወንጌላዊውን በ፰ ግደፍ።*

፩፡ሲወጣ ሄኖክ፤ መልካም የሆነ የመንፈስ ቅዱስ ጸጋ ያለበት ሕልም ታልማለህ እርሱም በፍጥነት በገሃድ ይፈጸምልሃል።

፪፡ ያዕቆብ፤ መልካም ሕልም ሀብትና ሢሣይ ከዕድሜ ጋር የማይጠፋ የማያልቅ የማይደቅ ለትውልድ የሚተርፍ የእግዚአብሔር ቸርነት የማይለየው ታልማለህ።

፫፡ ዮሴፍ፤ ከብዙ ፈተና በኋላ ሙሉ ሰው ስትሆን ደርሶ ለወገንህ ትምክሕት ትሆናለህ ምሥጢራዊ ሕልም ታልማለህና ጊዜው ሲደርስ ትከብርበታለህ በዚሁም ሕልምህ ዓዋቂና ተርጓሚ ትሆናለህ ትርጓሜህም ውሎ ሳያድር ይደርሳልና እንደ ትንቢት ይፈጸማል።

፬፡ ፈርዖን፤ ክፉና መልካም የሆነ ልትተረጉመው የማትችል በመንግሥትና በሀገር ላይ የሚደርስ ብርቱ ትርጓሜ የሚያስፈልገው ሕልም ታልማለህ።

፭፡ ናቡከደነፆር፤ በገሃድ አይተኸው እንደገና የሚጠፋብህ ሕልም ታልማለህ። ነገር ግን ሌላ ሰው እንደገና በራእይ ተገልጾለት ሲፈታው ትሰማለህ።

፮፡ ዳንኤል፤ በጾምና በጸሎት በኀዘንና በትካዜ ለመናፍቅ የተገለጸለት ሕልም ላንተም ተገልጾልህ ታያለህ ይህም ወዲያው ይፈጸማል በዚህ ምክንያትም አንተ ከብረህ አምላክህን ታከብርበታለህ።

፯፡ ዠረደሸት፤ (ሰብአ ሰገል) ደግ ነገር የሆነ እሙን ሕልም ታልማለህ በዚሁም ሕልም ተደንቀህ እንዳይረሳ ለመጭው ትውልድ ጥቅም እንዲሆን በማስታወሻ ጽፈሕ ትተወዋለህ ነገር ግን አንተ አልፈህ በመጭው ትውልድ ይፈጸማል።

፰፡ ዮሐንስ ራእይ፤ በሕልም በራእይ በገሃድ ግሩም የሆነ ሰማያዊ ምሥጢራት ታልማለህ በግዞት ቤት ሁነህም እየደጋገምህ ታየዋለህ ነገር ግን አንተ ሳትደርስበትና ሳታየው ታንቀላፋለህ (ትሞታለህ) ይኸውም ለመጭው ትውልድ እንደ ትእዛዝና ትዝብት ሆኖ ይፈጸምባቸዋል ነገር ግን አንተ ከቅዱሳን ሁሉ የተመረጥህ ነው።

## ፫ ሐሳበ ሐራ ዘመን።

*ስምና የእናትን ስም ወንጌላዊውና ዓ.ም በ፱ ግደፍ።*

፩፡ ሲወጣ፤ መልካም ነው ሀብትና ሹመት ያገኛል ምቀኛውም ያሸንፋል በጥቅምትና በየካቲት ፲፭ኛ ቀን ይጠንቀቅ።

፪፡ ወላዋይ ነው በቤትህ ሕመምተኛ እንዳለ ተጠንቀቅ ሕፃን ይሞትብሃል አንተ ግን ኃይልና ሞገስ ታገኛለህ ታሸንፋለህ ከቀይ ሰው ተጠንቀቅ በጥቅምትና በመጋቢት እስከ ፲፭ኛ ቀን ይጠንቀቅ።

፫፡ መጥፎ ነው፤ ራስህን ለካህን አሳይ ንስሓ ግባ የመቃብር ልብስህን አሰናዳ ድንገተኛ ሞት ያስፈራሃል በጥቅምትና በግንቦት በሐምሌ እስከ ፲ኛ ቀን ተጠንቀቅ።

፬፡ ወላዋይ ነው ሕፃን ይሞትበታል ገንዘብ ይጠፋበታል እሳትና ተስቦ ያስፈራዋል ይጸልይ ስለገንዘቡ ያዘነ እንደሆነ ግን ሕይወቱን በገዛ እጁ ያጠፋል በታኅሣሥና በመጋቢት እስከ ፲፭ኛ ቀን ይጠንቀቅ።

፭፡ መልካም ነው፤ ሹመትና ደስታ ያገኛል ምቀኛውን ያሸንፋል ማልዶ አይወጣ ወደ አስክሬን አይቅረብ ሟርትና ደንቃራ ያስፈራዋል በጥቅምትና በኅዳር በግንቦት እስከ ፲፪ኛ ቀን ድረስ ይጠንቀቅ።

፮፡ መጥፎ ነው፤ ከ፫ኛው ቁጥር ጋር ልዩነት የለውም እንዲያውም በነሐሴ ፳ ቀን መቃብሩን ያዘጋጅ በታኅሣሥና በነሐሴ በሚያዝያ እስከ ፳፬ኛ ቀን ድረስ ይጠንቀቅ።

፯፡ መልካም ነው፤ ዕድሉ ለሃብትና ለሹመት ይገፋፋዋል ጠላቱ ይወድቅለታል የነገሥታትና የመኳንንት ፍቅር ይሆንለታል ያሰበው ሁሉ ይቀናዋል በጥቅምትና በኅዳር በመጋቢትም እስከ ፲፮ኛ ቀን ይጠንቀቅ።

፰፡ ወላዋይ ነው፤ ኃዘን ያገኘዋል ከቤተሰቡ ጋር ይጣላል ገንዘብ ይጠፋበታል በጣም ያዘነ እንደሆነ በራሱ ላይ ሞት ያስፈራዋል በመጋቢትና በሐምሌ እስከ ፲፯ ቀን ይጠንቀቅ።

፱፡ መልካም ነው፤ ሹመት ያገኛል ነጋሪት ያስመታል ምቀኛውን ያጠቃል ቢታመም ይድናል የሆድ በሽታ ያስፈራዋል ወደ በሽተኛ ቤት አይሒድ በሚያዚያና በሰኔ በነሐሴ እስከ ፳፩ኛ ቀን ድረስ ይጠንቀቅ።

## 4 ሐሳበ ወርኅ

*ስምና የእናት ስም ወንጌላዊውና ወርኅን በ፲፪ ግደፍ።*

፩፡ሲወጣ ጥቂት ገንዘብ ታገኝና ታጣለህ ሌባና የሰው ዓይን ያስፈራሃል ሴት ጋር ትጋጫለህ እስከ ፲፪ ቀን ድረስ ተጠንቀቅ።

፪፡ መልካም ነው ምቀኛህ ይወድቅልሃል ነገር ግን ጥቂት የሆድ በሽታና ትካዜ ያገኝሃል እስከ ፳፩ ቀን ድረስ ተጠንቀቅ።

፫፡ መጥፎ ነው፤ ሞት ያስፈራሃል ምቀኛ ይነሣብሃል እስከ ፲፯ ቀን ተጠንቀቅ።

፬፡ መልካም ነው ሙሉ ደስታና የተሠወረ ገንዘብ ታገኛለህ ወንዝ አትሻገር ጐርፍ ያስፈራሃል አንተና ከብቶችህ ትታመማላችሁ ገንዘብ ይጠፋብሃል ጠላትም ይነሣብሃልና እስከ ፲፮ ቀን ተጠንቀቅ።

፭፡ ክፉ ነው ከነምልክቱ በጐረቤትህ ልቅሶ ትሰማለህ የሚያሳዝን ወሬ ታገኛለህ መድኃኒት አትጠጣ ሞት ያስፈራሃል ከጌታ ቤት አትራቅ ደጅ ጥናትም ይሠምርልሃል ነገር ግን እስከ ፲፭ ቀን ተጠንቀቅ።

፮፡ ክፉ ነው ባለጋራና ምቀኛ ክፉ ነገር ይመክርብሃል ደምና ደንቃራ ያስፈራሃል በሌሊትና በጨለማ ከቤትህ አትውጣ ጋኔል ይፃረርሃል ከጥቁር ሴት ጋር አትገናኝ ገንዘብ ይጠፋብሃል ቀይ በግ ወይም ቀይ ዶሮ ጭዳ በል እስከ ፲፬ ቀን ተጠንቀቅ።

፯፡ ወላዋይ ነው ደስታና ኃዘን ትሰማለህ በጽኑ ደዌ ትያዛለህ እንዲምርህ ፈጣሪህን ለምን ገበያ ይሠምርልሃል ጉሮሮህን ያምሃል ገንዘብህም ሴት ትወስድብሃለች ነጭ ነገር ደም አፍሥ እስከ ፲፯ ቀን ድረስም ተጠንቀቅ።

፰፡ ደምና ጥቁር ሰው ያስፈራሃል ራስህንም ትታመማለህ በቀትር ትለከፋለህ ቀይ በግ ወይም ዶሮ በፍጥነት ጭዳ በል ምቀኛህንም ትጥለዋለህ ነገር ግን እስከ ፲፯ ቀን ተጠንቀቅ።

፱፡ እጅግ መልካም ነው ደስታና ሲሳይ ታገኛለህ ትሾማለህ ትሸለማለህ ከጌታ ቤት አትራቅ መንገድ ብትወጣ ቀንቶህ ትገባለህ ነገር ግን ከፈረስ ወይም ከበቅሎ ላይ እንዳትወድቅ እስከ ፲፭ ቀን ተጠንቀቅ።

፲፡ ደምና እሳት ያስፈራሃል ከሴት ጋር ትጋጫለህ ወደ ሩቅ ቦታ አትሒድ ገንዘብ ይያዝብሃል ትታመማለህ የጥቁር ገብስማ ዶሮ ጭዳ በል እስከ ፲፱ ቀንም ተጠንቀቅ።

፲፩፡ የጠፋብህን ገንዘብ ታገኘዋለህ ከባለጋራህም ጋር ትታረቃለህ እስከ ፳፩ ቀን ድረስ ተጠንቀቅ።

፲፪፡ ዘመድና አዝማድ ምቀኛና ባለጋራ ክፉ ነገር ይመክሩብሃል ከጐረቤትህ መጠጥ አትጠጣ መድኃኒት ያስፈራሃል እስከ ፲፫ ቀን ድረስ ተጠንቀቅህ ጸልይ።

## 5 ሐሳበ ባሕርይ ወመነጽር።

*ስምንና የእናትን ስም ወንጌላዊውንና ወርኁን በ፳ ግደፍ።*

፩፡ ሲወጣ በእሑድ ቀን ተረገዘ፤ በሌጌዎን ይመሰላል መልኩ ጠይም በልቶ የማይጠግብ ፊተ ሰፊ ጆሮው ከሩቅ የሚሰማ ሌባ አቀናዳቢ (አቀናባሊ) እሠራለሁ ባይ ዕቡይና ኵሩ ነፍሰ ገዳይ ያውም አባቱን ነው በክፉ ጊዜ በመንፈቀ ሌሊት ተረገዘ ወደ ጠላቱ አገር ይሔዳል ኮረብታና ነፋሻ ስፍራ ይሆነዋል።

፪፡ በሰኞ ቀን ተረገዘ፤ በፀሐይ ይመሰላል ገጸ ፀሐይ ነው ሢመት ያገኛል ዓይነ ሌባ ልበ ጐልማሳ ቂመኛ ባለ ሥራይ ነው ዘመዱን አውስቦ ይወልዳል ሀብቱ እንዳይጠፋበት ሰኞ ቀን የትም አይሒድ ከቤት ይዋል ሮብ ቀን ሞት ያስፈራዋል።

፫፡ ማክሰኞ ተረገዘ፤ በውሃ ይመሰላል ገጹ ጥቁር ሀብተ ጸሊም ዕቡይ ነው ብልቱን መጨበጥና አውስቦ ማዘውተርን ይወዳል ውሃም አብዝቶ ይጠጣል ከሰው ጋር መንገድ መሔድና ቀጠሮ ማብዛትን ይወዳል በዕለተ ሐሙስ በነግህ ያወስባል ቅቡዕና ባሕታዊ ይወልዳል በሩካቤ ጊዜ እግዚአብሔርንአይፈራም ካገኘው ጋር ይጋደማል።

፬፡ ሮብ ተረገዘ፤ ክፉ ነው በአራዊት ምድር ይመሰላል ዓይኑ ጥፉ ጆሮው የማያዳምጥ ፊቱ ደም የሚመስል ልበ ጐምዛዛ ይሆናል እርሻና የከብት ርቢ ይሠምርለታል የሚወልደው ልጅም እንደ እርሱ ንፉግ እኩይና አሉተኛ መሳይ ይሆናል። በቀትር በፌራና በምች ይሞታል አባትና እናቱ ይወርሱታል።

፭፡ ሐሙስ ተረገዘ፤ መልካም ነው አርአያው ደኅና ሰው ይመስላል ሐቀኛ ነው ዕቡይና ዓመል ተመልካች ጠበኛ ምግባር ይሆናል ጋኔን ይፃረረዋል ድምፁ ክቡር ቃሉ እውነተኛ ጸሎቱ ሥሙር ምሉአ ምግባር ነው ከአምላኩ ጋር ይመሳሰላል በቀትርና በሰርክ የሰው ዓይን ያስፈራዋል በቅዳሜ ቀን ይወልዳል እርሻ ፈረስ በቅሎ ይሠምርለታል።

፮፡ ዓርብ ተረገዘ፤ ሀብተ መብረቅ ውሥጠ ልቡ ቅምር ነው ሣቅ ያበዛል ቅንዝረኛና ኩራተኛ ነው በ፬ቱ ጠባያተ ፍጥረት ይመሰላል ገጸ ማኅተምዕዝነ ሰሚዕ ልበ ጥቡዕ እግረ ርቱዕ ይሆናል። የዋህ ይመስላል ምሥጢሩ ጥልቅ ይሆናል በ፵ ዘመኑ ሥራይ ያስፈራዋል ጻድቅ ተነሣሒ ይሆናል በሥራይ ሞት ያስፈራዋል ከብት ይጠፋዋል ግርፋት ያገኘዋል ብዙ ሴት ያገባል እርሻ ይሆንለታል ከዳተኛ ነው ብዙ ዘመቻ ይዘምታል የሰው አዳኝ ያስፈራዋል ሀብቱ ብዙ ነው ኮረብታ ሥፍራ ይሆነዋል ዓርብ ተረግዞ እሁድ ይወለዳል።

፯፡ በቀዳሚት ተረገዘ፤ እግረ መዓት ሞገደ መዓት አለው ጆሮው ከሩቅ ይሰማል ዋሾ ሴረኛ እሺ ብሎ ከዳተኛ ነው አህያ ርኵስ ከብት ይሆንለታል የጀርባ ደዌ አለው መብል ይወዳል ብልቱ ይቆማል ነገር ያመላልሳል ሀብቱ እውነተኛ አይደለም ያልቅበታል በራሱ ቀላጅ ይመስላል ነገር ግን ጸሎተኛ ነው በእኩለ ቀን ወይም በሠርክ የጥላ ወጊ ውጊያ ያስፈራዋል ወደ ጠላቱ አገር አይሒድ የድንገት ሞት ያስፈራዋል።

## 6 ሐሳበ ጠባይ

ስምን ብቻ በ፱ ግደፍ ፩፤ ሲወጣ ግሰላ ነው፤ ዓይነ ፈሪ ንፉግ ካልነኩት አይነካ ሰው አይወድ ነው። ፪፤ ውሻ ነው፤ የማይከብር የማይሾም ወራዳ ሀብቱ ትንሽ የማይቀመጥ ዘዋሪ ነው ። ፫፤ ድመት ነው፤ ሁሉ ሰው የሚወደው የሚሄድበት የማይታወቅ ሴሰኛና ቅንዝረኛ ተለማማጭ ሁሉን መስሎ አዳሪ ከዳተኛና ዋሾ ተታላይ ከተመቸው ቀሪ ነው። ብቸኝነትን ይወዳል አሳዛኝ መሳይ ነው። ፬ ፤ ተኵላ ነው፤ለማኝ ያየውን ሁሉ ከጃይ ዘዋሪ ከተመቸው ሁሉ ሂያጅ መብልና መጠጥ ወዳጅ ከአንድ ቦታ የማይቀመጥ ኮብላይና መለኛ ነው። ፭፤ ጅብ ነው፤ ጉልበታም ልበ ፈሪ ከተነሣ የማይወድቅ ከተሾመ የማይሻር ጠላቱን አሸናፊ መቸም መች መብልና መጠጥ የማያጣ ጉረኛ ነው። ፮፤ ነብር ነው፤ ዓይነ ደፋር ደረቅ ኵራተኛ ዕቡይ ጠላቱ ሁሉ አሸናፊ ሆዱ የሚባባ ከተነሣ የማይወድቅ ከተሾመ

የማይሻር ንጹሕና ጸሎተኛ ነው። ፯፤ አንበሳ ነው፤ ክፉ አመጸኛ ዕቡይ ኩራተኛ ከወደቀበት የማይነሣ ነው ናቂ ሀብቱን በገዛ እጁ አሳጣሪ ነው። ፰፤ ዝሆን ነው፤ ሞኝ መሳይ ዝግተኛ ያለብርቱ ነገር የማይወድቅ ኃይለኛ ቂም ያዢ ወዳጁንና ጠላቱን የማይለይ ከያዘ የማይለቅ ከተሾመ የማይሻር ዕድሉ ሁልጊዜ ዘመቻ ነው። ፱፤ ድብ ነው፤ ይሉኝታ የሌለው ዘማዊ ቅንዝረኛና ዋሾ የነገር መልስ ዐዋቂ አሉተኛ ሲናገር እውነትነት አስመስሎ ሁሉን የሚያሸንፍ ነው።

## 7 ሐሳበ ረዋዲ (ጠላት)

ስምን ብቻ በ፱፤ ግደፍ። ፩፤ ሲወጣ ቀበሮ ነው፤ አዳኝ ከአደጋ ተሠዋሪ ሀብታም ነው። ፪፤ ጥንቸል ነው፤ አሳዘኝ ተመስዋች ወራዳ ነው። ፬፤ ተኵላ ነው፤ ደፋርና አዳኝ ኃይለኛ ሀብታም ተንኮለኛና መለኛ ነው ዕድሜአማ ለጠላቱ የማይጠመድ ዕድለኛ ነው። ፭፤ ጅብ ነው፤ ልበ ፈሪ ጉልበታምና ሲሳያም ድምፀ ጀግና ነው። ፮፤ ነብር ነው ፤የእግዚአብሔር ወዳጅ ንጹሕ ጸሎተኛ ፍርድ ዐዋቂ ሀብታም ጦም የማያድር ንፉግና ጠርጣሪ ኩሩ አክብሩኝ ተለማመጡኝ ባይ እልከኛ ነው። ፯፤ አንበሳ ነው፤ ኃይለኛ አዳኝ ኩሩ አስደንጋጭና አስፈሪ ፎካሪ ጭንቀታም ኩርፍተኛና ታማኝ ሀብታምና ሲሳያም ዕድለኛ ከአለበት የሚገኝ ሰው ናቂ ቅልጥሙ አማኝ ነው። ፰፤ ዝሆን ነው ዝምተኛ የዋህ መሳይ ቂመኛ ሰውነተ ግዙፍ ዕድሜአማና ሀብታም ቸርናከሰው አዳሪ ሳይነኩት አይነካ ነው። ፱ ድብ ነው፤ አዘንጊ ልበ ቢስ ሁሉን ናቂ ቅንዝረኛና ዝምተኛ ሀብታምና ሊጋስ ነው።

## 8 ሐሳበ መከራ ስምና ወርኁን በ፱ ግደፍ።

፩፤፪፤ ሲወጣ ሥናይ ወርኀ በኵሉ። ፫ እኪት ሞት ወኃዘን ይመጽእ ብከ። ፬፤ ወላዋይ ነው በዘመኑ የኃዝን ንዋይ ይጠፍአከ ኢኮነ ሥናይ ወእኵይ ። ፭፤ ሥናይ ውእቱ ሑር ኀበ ነገሥት ወመኳንንት። ፮፤ እኩይ ኃዘን ወመከራ ይመጽእ ብከ። ፯፤ ሥናይ ወርኀ በኵሉ። ፰፤ እኩይ ሑከት ወኃዘን ይመጽእ ብከ ተዓቀብ። ፱ እኩይ ዝብጠት ወሞቅሕ ስደት ወመከራ ይመጽእ ብከ ተዓቀብ ወጸሊ።

## 9 ሐሳበ ሥቃይ። ስምና ወርኀ ወንጌላዊውንም በ፭ ግደፍ።

፩፤ ሲወጣ ክፉ መከራ ይመጣብሃል መድኃኔ ዓለምን ዘክር። ፪፤ ፍሥሐ ወሐሤት ትረክብ ፀረከኒ ትመውእ። ፫፤ እኩይ ውእቱ ኢትሑር በፍኖት ደም ይተልወከ ጊዜ ሞትከ ውእቱ። ለሚካኤል ተሳልና ጸልይ ነጭ በግ እረድ ። ፬፤ ጠላት ይነሣብሃል ነገር ግን አንተ ታሸንፈዋለህ የምትወደው ይታመምብሃል እንደ ጨለማ የከበደ ነገር ያገኝሀል። ፭፤ መንገድ ትሄዳለህ ጠላትህን ታሸንፋለህ የአሰብከው ነገር ይከናወንልሃል በዚሁ ለገብርኤል ተሳል።

፩፤ ሲወጣ በጥቅምት ወይም በመጋቢት ቁራኛ ምቀኛ ከሳሽ ይነሣብሀል ተጠንቀቅ። ፪፤ በመስከረምና በየካቲት ግንቦት ቤተ ሰዎችህን ታጠፋለህ በበረሀ ገንዘብ ይጠፋብሀል ብርቱ ኃዘን ያገኝሃል። ፫፤ በታኅሣሥና ሰኔ በሽታ ብድብድ ያገኝሃል በቀይ ሴት ጥል ያስፈራሃል በደም ትሞታለህ በሰኔ ተጠንቀቅ። ፬፤ በጥርና መጋቢት ቀሳጢ ወስላታ ያጠቃሃል ገንዘብ ይጠፋሃል ኃዘን በሽታ ያገኝሃል አጋንንት ይጠናወቱሃል ተጠንቀቅ። ፭፤ በመጋቢትና ሐምሌ መሳፍንት ይከዱሃል ያሳጡሃል ድንገት ትታመማለህ እስከ ፰ ቀን ድረስ ተጠንቀቅ።፮፤ በሚያዝያና ሰኔ የሆድና የራስ ምች ተስቦ ወይም የዛር ውላጅ ያገኝሃል ገንዘብ ይጠፋብሃል የሴት ሥራይ ያስፈራሃልና ተጠንቀቅ።፯፤ በጥርና ግንቦት ከሳሽ ይነሣብሃል ግዝትና መሓላ ያስፈራሃል ሚስትህ ነገር ታነሣብሃለች አንተም ትታመማለህ። ፰፤ በየካቲትና ሰኔ በትንሽ ነገር ወንድምህ ወይም ጎረቤትህ ያሳዝንሃል። ፱፤ በመስከረም ወይም በጥቅምት መንገድ አትሂድ አይቀናህም ድህነት ያገኝሃል ምቀኛ ይነሣብሃል። ተጠንቅቀህና ነቅተህ ጸልይ።

## 10 ሓሳብ ልደት

ስምን የእናትና የአባትንም ስም በ፯ ግደፍ። ፩፤ ሲወጣ ጥንተ እሑድ በጥንተ ዕለት እግዚአብሔር ሰማይና ምድርን በፈጠረበት ቀን እንድትወለድ ፈቃዱ ሆነ። ፪፤ በጥንተ ጠፈር ጥንተ ሰኑይ እግዚአብሔር ጠፈርን በፈጠረበት ቀን እንድትወለድ ፈቃዱ ሆነ። ፫፤ በጥንተ ቀመር ጥንተ ሠሉስ እግዚአብሔር አትክልትን በፈጠረበት ቀን እንድትወለድ ፈቃዱ ሆነ። ፬፤ በጥንተ ዮን ጥንተ ረቡዕ እግዚአብሔር ፀሐይና ጨረቃን ከዋክብትንም በፈጠረበት ቀን እንድትወለድ ፈቃዱ ሆነ።፭፤ ጥንተ ሐሙስ በጥንተ ተሐዋስያን እግዚአብሔር ዓሣዎችንና አዕዋፍን የባሕርንም እንሳሳ ሁሉ በፈጠረበት ቀን እንድትወለድ ፈቃዱ ሆነ። ፮፤ ጥንተ ዓርብ በጥንተ ሰብእ እግዚአብሔር እንስሳንና አራዊትን ሁሉ ሰውንም በአርአያው በፈጠረበት ቀን እንድትወለድ ፈቃዱ ሆነ። ፯፤ ጥንተ (ሳብዒት) ሰንበት በጥንተ ቀዳሚት እግዚአብሔር የሚሳነው ነገር የለምና ፳፪ቱን ሥነ ፍጥረት ከፈጠረ በኋላ በዕረፍት ቀን እንድትወለድ ፈቃዱ ሆነ።

## 11 ሓሳበ አድባር።

*ስምና የሚስትን ስም የቦታውንም ስም በ፯ ግደፍ።*

፩፤ ሲወጣ ሀብታም መሬት ነው ተቀመጥ። ፪፤ ዕድሜህ ያጥርብሃል። ፫፤ ለአንተ ክፉ ነው ጋኔን ይፃረርሃል። ፬፤ ሀብትህ ብዙ ይሆናል ሲሳይም ታገኝበታለህ። ፭፤ ፊት አግኝተህ ኋላ ትደኸያለህ። ፮፤ ደዌና ምቀኛ ይበዛብሃል። ፯፤ በጣም መልካም ነው ሀብትና ሹመት ከጤና ጋር ታገኝበታለህ ተቀመጥ።

## 12 ሓሳበ ቦታ። ስምና የቦታውን ስም በ፱ ግደፍ

፩፤ ሲወጣ ኃይለኛ ነፋስ ይነፍስበታል ሐቅለ በዳ ሥፍራ ነው እሳት ቃጠሎና ደንጋይ አለበት ግሩማን ሰዎች ይታዩበታል የእህል በረከትና ሹመት ይገኝበታል የሰላም ዕድሜ ፴፩ ዘመን ያስቀምጣል። ፪፤በቤቱ ትይዩ እሳት የሚያነድ ጋኔን አለ ቀይ መሬት ነው በቀኝ በኩል ምንጭ ይገኝበታል ትንሽ ገደልና ተረተር አለበት በተረተሩና በገደሉ ላይም ሰው ሁሉ ይቆምበታል በዚህ ሥፍራ ላይ የነፋስ በሽታና ዓረር ያስፈራልና አትቁምበት የሆድ መንፋትና የመቅሠፍት በሽታ ያስፈራል የጤና ዕድሜው ግን እስከ ፳፯ ዓመት ብቻ ነው።

፫፤ ዙርያው የተከበበ ሥፍራ ነው ትልቅ ዱርና አውሬ ውሃና ትንሽ ሜዳ ዛፍም አለበት ከ፮ ዓመት በኋላ ግን ለቆ መሄድ ይሻላል።

፬፤ በአቅራቢያው ዘንዶና እባብ ይገኝበታል የሚጠጣው ውሃ ዙሪያው የታጠረ ነው በምንጩ ውስጥ ትልቅ ክፉ ደንጊያ አለበት ደንጊያውንም የሚጠብቅ እባብ አለ ውሃውም እንደ ጠበል ነው ከጎረቤትህ ግን ክፉ ሰው አለበት ንግድና ሹመት ይገኝበታል ከ፫ ዓመት በኋላ ያስዘርፋል ዕድሜን በስራይ ያሳልፋል ብርቱ ጥንቃቄ ያስፈልጋል።

፭፤ በቦታው ላይ ጥቁር ነገር አለበት ከአጠገቡም ጭጫ ዛፍ አለ የምትወጣና የምትገባ አባይ ሴት አለችበት በሩቅ ሲመለከቱት ሰው የሚመስል ዛፍና ደንጊያ አለበት የ፴ ዓመት ዕድሜ ይገኝበታል ስፍራው በመብረቅና ውሃ ያስፈራል።

፮፤ በምሥራቅ በኩል ትልቅ አውራ መንገድ አለበት ከቤቱ በታች የጎረቤት ምቀኛና ደካማ የሆነ ሰው አለበት ሲወጡና ሲወርዱ ጉራንጉር የሆነ መንገድ አለበት ነገር ግን እኩይ ነው ከ፲፯ ዓመት በኋላ ያስፈራል።

፯፤ ቦታው ጠባብ ስለሆነ እኽል ለመዝራትና የሰብል አዝመራ ለመሰብሰብ አይመችም ተረተራም ስፍራ ስለሆነ ጭንጫና ጉብታ ጉድባና ክፉ ወንዝ አለበት እኩይ ነው የ፶ ዓመት እድሜ ያውም በጥንቃቄ አለው።

፰፤ ከቤቱ በላይ መንገድ አለው በደጁና በምድራፉ በወፍጮው አጠገብ ዘንዶ ይገኝበታል ከፍ ያለ ተራራማ ስፍራ አለበት መልካም ቦታ ነው በሰውየው ኑሮና ምክር ሰው ሁሉ ይቀናበታል ቢታገሥ ግን ሃብትና ሹመት ከጤንነት ጋር ደስታና መልካምም ነገር ሁሉ ይገኝበታል ዕድሜውም ፹ ዓመት ይኖርበታል።

፱፤ በቦታው ላይ ከፍ ያለ ተረተርና ሸንተረር የጥዋት ፀሓይ የሚአርፍበት አለ ከበታቹም ምንጭ አለበት በምንጩም ዳር የሚያፈራ ዛፍና ለአትክልት የሚስማማ መልካም መሬት አለበት የጋኔን ቅሥፈት ያስፈራል ቢጸልይና ቢፈራ ግን ፸፯ ዓመት ይቀመጥበታል።

## 13 ሐሳበ ዕጣ

*ስምና የመኰንን ስም የሰማይንም ስም በ፯ ግደፍ።*

፩፤ ሲወጣ ተፈጥሮተ መልአከ ትከውን መልአከ ወመኰንነ ወትከውን ከመ መልአክ። ፪፤ ተፈጥሮተ ጠፈር ከመ ጠፈር ትትሌዓል ወትነውህ በክብርከ ከመ ጠፈር። ፫፤ ተፈጥሮተ አዝዕርት ከመ አዝዕርት ወአትክልት ትለመልም ትጸጊ ወትፈሪ ። ፬፤ ተፈጥሮተ ፀሓይ ልዕልናከ ወክብርከ ይበዝኀ ወየዓቢ ከመ ፀሓይ። ፭፤ ተፈጥሮተ እንስሳ እኩይ ውእቱ ወይሬስዩከ ከመ እንስሳ ወዓድግ። ፮፤ ተፈጥሮተ አዳም እኩይ ውእቱ ወይከውነከ መኰንን ዕደወ ከመ አርዌ ምድር። ፯፤ ተፈጥሮተ ዕረፍት እግዚእ አዕረፈ እምኵሉ ግብሩ በዕረፍት ሢመት ሃብት ወሰላም ትረክብ ወትበልዕ በፍሥሓ ወበዕረፍት ወይከውን ለከ ሠናይ።

## 14 ሐሳበ ክፍል።

ስምህና ስሙን በ፱ ግደፍ። ፩፤ ሲወጣ ክፍልከ ውእቱ ያፈቅረከ ወይሁበከ ንዋየ ብዙኃ ውድኀረ በነገረ ሰብእ ትትፋለጡ። ፪፤ ሠናይ ንበር ምስሌሁ ያከብረከ ወያሞግሰከ ያፈቅረከ ወየአምነከ ጥቀ። ፫ ኢኮነ ክፍልከ እኩይ ውእቱ ቅድመ ያፈቅረከ ወድኅረ ይጸልአከ። ፬፤ ውእቱ በጽኑዕ ያፈቅረከ ወይሁበከ ንዋየ ብዙኃ ውብእሲቱሂ ትከልአከ።፭፤ ሶበ ይሬእየከ ያፈቅረከ ወሶበ ትርሕቅ እምኔሁ ይረስዐከ ወይጸልአከ መብልዐ ወመስቴ ይሁበከ የሓምየከ ወኢየአምነከ ወንዋየኒ ኢይሁበከ። ፮፤ እኩይ ውእቱ ኢትንበር ምስሌሁ ኢኮነ ክፍልከ ወሪደ መቃብር ያበጽሐከ። ፯፤ ሠናይ ውእቱ በኵሉ አሐደ ጊዜ ለእመ አፍቀረከ ኢይጸልአከ። ፰፤ ኢኮነ ክፍልከ ቅድመ ያፈቅረከ ወድኅረ ይጸልኣከ ባሕቱ በስሙ ንዋየ ታጠሪ። ፱፤ ሠናይ ክፍልከ በበጊዜሁ በሃበ ሃሎ አታብዝኅ ነቢረ ምስሌሁ ባሕቱ ክፍልከ ውእቱ።

## 15ሓሳበ ፍቅር።

ስመከ ወስመ መኰንን በ፱ ግደፍ። ፩፤ ሲወጣ ሠናይ ውእቱ ፍቅር ወሚመት ትረክብ ወያፈቅረከ ጥቀ። ጥቁር ሰው ምቀኛ አለብህ ከጌታህ ጋር በሰው ነገር ትጣላለህ ነገር ግን አትፍራ ተቀመጥ መልካም ነው። ፪፤ ሠናይ ወፍቅር ልዕልና ወሚመተ ትረክብ ሃብት ወበቍዔት ብከ ንበር ምስሌሁ። ፫፤ ሠናይ ውእቱ ያፈቅረከ ወያሞግሰከ ወይሁበከ ንዋየ ብዙኃ ወብእሲቱሂ ትፀልአከ ንበር በጥበብ። ፬፤ ለእመ ይሬእየከ ያፈቅረከ ወሶበ ትርሕቅ እምኔሁ የሓምያከ ሚመተኒ ይሁበከ ወይከውነከ ጸላኤ ወይወርሰከ ድኅረ። ፭ተ ዓመተ ሕድጎ ወተገሓሥ እምኔሁ። ፮፤ ያፈቅረከ ወንዋየኒ ኢይሁበከ ኢትንበር ምስሌሁ። ፯፤ ሠናይ ውእቱ ፍቅር ወሚመት ትረከብ የዓብየከ ወንዋየኒ ይሁበከ ወትዌስክ ጸጋ በዲበ ጸጋ። ፰፤ ሙብልፅ ወስቴ ይሁበከ ለእመ አልቦቱ ንዋይ ኢትንበር ምስሌሁ። ፱፤ ሠናይ ውእቱ ያፈቅረከ ይሰይመከ ወየአምነከ ወየዓብየከ እምኵሎሙ አግብርቲሁ ኢትትፈለጥ እምኔሁ።

## 16 ሓሳብ ኑሮ ወዕድል።

ስምና የእናትን ስም በ፱ ግደፍ። ፩፤ ሲወጣ በሹመት ይኖራል። ፪፤ በንግድ ይኖራል።፫፤ በዙረት ይኖራል። ፬፤ በእጀ ሥራ ይኖራል።፭፤ በወታደርነት ይኖራል። ፯፤ በብክንክን ይኖራል። ፯፤ በቤተ መንግሥት ይኖራል።፰፤ በዙረትና ልፋት ይኖራል። ፱፤ በንግድና በእርሻ ይኖራል።

## 17 ሓሳብ ውሉድ።

ስሙንና የእናቱን ስሟንና የእናቷን ስም በ፭ ግደፍ።

፩፤ ትወልዳለች። ፪፤ አትወልድም። ፫፤ ወንድና ሴት ትወልዳለች። ፬፤ ማሕፀንዋ ዝጉ ማካን። ፭፤ ሠናይ ላህያ ዓቢይ ብሩክ ወዘይሤኒ ባዕል ትወልድ።

## 18ሓሳበ በረከት።

የሁለቱን ስም በ፬ ግደፍ። ፩፤የሴቲቱ በረከት። ፤፪ የወንዱ በረከት ፫፤ በረከት የላቸውም። ፬፤ ጥቂት አላቸው።

## 19 ሓሳበ አንድነት።

ስምህንና ስምዋን በ፰ ግደፍ  ፩፤ መልካም ነው። ፪፤ ወላዋይ ነው። ፫፤ ክፉ ነው። ፬፤ መልካም ፍቅር ነው። ፭፤ መልካም ዕድሜ ነው። ፮፤ ወላዋይ ነው። ፯፤ የመልካም መልካም ነው። ፰፤ ወላዋይ ነው።

## 20 ፪ኛ ሓሳበ ሡሉድ።

ስምዋንና ስምህን በ፰ ግደፍ። ፩ ወንድ ትወልዳለች። ፪፤ ያስወርዳታል። ፫፡፬፤ ሴት ትወልዳለች። ፭ ወንድ ትወልዳለች። ፮፤ ሴት ትወልዳለች። ፯፤ ወንድ ትወልዳለች። ፰ ፤ዘርእ የለም።

## 21 ሓሳብ ፅንስ።

ስምዋንና ስምህን የተረገዘበትንም ወር በ፰ ግደፍ። ፩፤ ዓይነ ጨምጫማ ይወለዳል። ፪፤ ቀይ ሴት ትወለዳለች። ፫፤ ጥቁር ሴት ትወለዳለች። ፬፤ ቀይ ሴት ትወለዳለች ። ፭፤ እግረ ቀጭን ወንድ ይወለዳል። ፮፤ የቀይ ዳማ ወንድ ይወለዳለ። ፯፤ ጥቁር ወንድ ይወለዳል። ፰፤ ራሰ ሸላታ ይወለዳል።

## 22 ፪ኛ ሓሳበ ኑሮ።

ስምና የእናት ስም በ፯ ግደፍ።፩፤ በሹመት ይኖራል። ፪፤ በመልእክትና በሎሌነት ያድራል። ፫፤ በክህነት ይኖራል። ፬፤ በጽሕፈትና በሴቶች ርስት ይኖራል። ፭፤ በንግድ ይኖራል ፮፤ በሴት ገንዘብ ይኖራል። ፯፤ በቤተ ክህነት ይኖራል።

## 23 ሓሳበ ጉብር (ሎሌ)።

ስምህንና ስሙን በ፭ ግደፍ።፩፤ በመልእክቱ ያስደስትሃል። ፪፤ ተንኰለኛ መካር ነው ያጠፋሃል። ፫፤ ክፉ ነው ይሰርቅሃል። ፬፤ ያሳዝነሃል አይጠቅምህም።፭፤ በሽተኛ ይሆናል።

## 24 ሐሰበ ሙግት

የአንተንና የአባትህን ስም ዕለትና ወርኅ ወንጌዊውንም በ፭ ግደፍ። ፩፤ ይረታሃል። ፪፤ ትረታዋለህ ፫፤ ትታረቃላችሁ። ፬፤ ይረታሃል። ፭፤ ትረታዋለህ።

## 25 ፪ኛ ሐሳበ ጋብቻ

*የሁለቱን ስምና የእናቶቻቸውንም ስም በ፰ ግደፍ።*

፩፤ መጀመሪያ መልካም ሁኖ ከአሥር ዓመት በኋላ በጭቅጭቅ ይለያያሉ (ይሞታሉ)። ፪፤ አብረው በሰላማዊ ኑሮ ያልፋሉ። ፫፤ መልካም ነው። ፬፤ ወላዋይ ነው። ፭፤ ክፉ ነው። ፮፤ መልካም ነው። ፯፤ ክፉ ነው። ፰፤ የክፉ ክፉ ነው።

## 26 ፪ኛ ሐሳብ ቦታ።

*ስምና የእናት የቦታውንም ስም በ፲፪ ግደፍ።*

፩፤ መልካም ነው ኑርበት። ፪፤ ወላውል ነው። ፫፤ ክፉ ነው አትቅረብ። ፬፤ የኀዘን ቦታ ነው። ፭፤ እጅግ መልካም ነው። ፮፤ ክፉ ነው። ፯፤ መልካም ነው። ፰፤ ሃብት ሞልቷል ዕድሜ የለም። ፱፤ መልካም። ፲፤ ሞት ብቻ። ፲፩፤ ወላዋይ። ፲፪፤ ክፉ ነው አትቅረብ።

## 27 ሐሳበ ባሕርይ።

የሰው ባሕርይ በ፭ ይመደባል ስሙን ብቻ በ፭ ግደፍ።

፩፤ በአንበሳ ይመሰላል ባሕርዩ ቍጡና ኩሩ። ፪፤ በጎሽ ይመሰላል ባሕርዩ፤ ገራም ሞገሰኛ ምስጉን ጎበዝ። ፫፤ በዝሆን ይመሰላል የረጋ ትዕግሥተኛ ቸርና ቻይ። ፬፤በአውራሪስ ይመሰላል ባሕርዩ ገር የዋህ ጠርጣሪ ተናጋሪ። ፭፤ በነብር ይመሰላል ባሕርዩ ብስጭተኛ ንፉግ ኃይለኛና ነጣቂ።

## 28 ሐሳበ ሃብት መኖርያ (ቀበሌ)

ስምና የናትን ስም በ፬ ግደፍ። ፩፤ በምሥራቅ በኩል በአለው በር ተቀመጥ። ፪፤ በምዕራብ በኩል በአለው ቀበሌ ተቀመጥ። ፫፤ በሰሜን በኩል በአለው በር ተቀመጥ። ፬፤ በደቡብ በኩል በአለው በር ተቀመጥ።

## 29 ሐሳበ እስራት።

የባለ ጋራህንና የአንተን ስም በ፬ ግደፍ። ፩፤ ትፈታለህ። ፪፤ በጥብቅ ትታሰራለህ። ፫፤ በቶሎ ትፈታለህ። ፬፤ እንደታሰርህ ትሞታለህ።

## 30 ሐሳበ ድውይ።

*ስምና የእናቱን ስም ወርኁንና ወንጌላዊውን በ፯ ግደፍ።*

፩፤ ይሞታል። ፪፤ በሕማም ይኖራል። ፫፤ ደኅና ይሆናል። ፬፤ ይሞታል። ፭፤ አካሉ ይጐድላል። ፮፤ ብዙ ጊዜ ታሞ ይድናል። ፯፤ በቶሎ ተፈውሶ ይድናል።

## 31 ሐሳበ ዘመቻ (ጦርነት)

ስም ቀንና ወርኀን በ፬ ግደፍ። ፩፤ ትያዛለህ ትማረካለህ ትፋጃለህ ትዘረፋለህ ትደሰታለህ ትመሰገናለህ ትሾማለህ ትሸለማለህ። ፪፤ ሠራዊት ያልቅብሃል። በረሃብና ውሃ ጥም ትቸገራለህ ትከበባለህ ይጨንቅሃል ነገር ግን አንተ አትያዝም ታመልጣለህ። ፫፤ ወጥተህ ዘምተህ ተዋግተህ ድል አድርገህ ጠላትህን አስገብረህ አስረህ ማርከህ በአሸናፊነትና ግርማ ታጅበህ ትመለሳለህ። ፬፤ ያይልብሃል ትሸሻለህ አገር ታስደመስሳለህ። ሕይወትህንም ያስፈራሃል።

## 32 ሐሳበ ፍትሕ (ፍርድ)።

ስም የዳኛና የወንጌላዊውን ስም በ፭ ግደፍ።

፩፤ በፍጥነት ትረታዋለህ። ፪፡፫፤ ወላዋይ ቀጠሮ ነው። ፬፤ ይፈረድብሃል። ፭፤ ትታረቃላችሁ።

## 33 ሐሳበ ሕሙም።

ስም ወርኅ ወንጌላዊን በ፫ ግደፍ። ፩፤ ይድናል። ፪፤ ሕመም ይበዛዋል አይድንም። ፫፤ በቶሎ ይሞታል።

## 34 ሐሳበ ጋብቻ

ስምዋንና የእርሱን ስም በ፰ ግደፍ። ፩፤ በተባት ይበኵራሉ ብዙ ዘመን ይኖራሉ ይፋቀራሉ አይፋቱም ባልየው በሞት ይቀድማል። ፪፤ በሴት ይበኵራሉ ብዙ ዘመን ይኖራሉ ብዙ ልጆች ይወልዳሉ ሴትዮዋ በሞት ትቀድማለች። ፫፤ ይፋታሉ ይታረቃሉ በመካከለኛው ጊዜ አብረው ይኖራሉ ሀብት ያገኛሉ ሴቲቱ በሞት ትቀድማለች።፬፤ በሴት ይበኵራሉ ብዙ ይወልዳሉ በሰላም ይኖራሉ ሴትዮዋ በሞት ትቀድማለች። ፭ በተባት ይበኵራሉ ትልቅ ሀብት ያገኛሉ እንደውሻ ይናከሳሉ እንደ አህያ ይራገጣሉ ይፋታሉ ይታረቃሉ በጭቅጭቅ አብረው ይኖራሉ ወንድየው በሞት ይቀድማል። ፮፤ በእንስት ይበኵራሉ ብዙ ሴቶች ይወልዳሉ ሀብትን አያገኙም በሰላም ይኖራሉ ሴትዮዋ በሞት ትቀድማለች። ፯፤ በተባት ይበኵራሉ ትልቅ ሀብትና ጤና ያገኛሉ አይጣሉም ይፋቀራሉ በሰላምና በደስታ ይኖራሉ ወንድየው በሞት ይቀድማል። ፰፤ እርስ በርሳቸው አይተማመኑም ይጠራጠራሉ እንደ ውሻ ይናከሳሉ እንደ አህያም ይራገጣሉ ብዙ ሴቶች ይወልዳሉ በመጨረሻው ይፋታሉ ሴትዮዋ በሞት ትቀድማለች።

## 35 ፪ኛ ሐሳበ ክርክር ወሙግት።

*ስምህን ሌሊትና ዕለትን በ፱ ግደፍ።*

፩፤ ይፈረድብሃል። ፪፤ ይፈረድልሃል። ፫፤ ከቤትህ አትውጣ። ፬ና፭፤ አትሟገት ዳኛ ይጠምሃል። ፮፤ ተጠበቃየ በል። ፯፤ ነገርህን ተገላገል፤ ፰፤ትረታለህ ፱፤ ከብዙ ክርክር በኋላ ትታረቃለህ።

## 36 ፪ኛ ሐሳበ ነገራት ወከዊኖቱ።

*የባላጋራህና የአንተን ስም የዳኛና የዕለት ስም በ፲፪ ግደፍ።*

፩፤ መልካም ነው ጠብ የለውም። ፪፤ ክፉ ሰዓት ነው። ፫፤ መልካም ቀን ነው ወደ ነገሥታትና መኳንንት ሒድ ይቀናሃል። ፬፤ የደስታ ቀን ነው ብዙ ሰዎች ወደ ቤትህ ይመጣሉ። ፭፤ ክፉ ቀን ነው ጥቁር ሰው ነገርህን ይሰርቅብሃል ተጠንቀቅ። ፮፤ የደስታና የፍሥሐ ቀን ነው። ፯፤ መልካም ቀን ነው። ብትዘራ ያፈራል ከሚስትህ ጋር ተገናኝ ወንድ ልጅ ትወልድልሃለች ፰፤ ክፉ የሞት ቀን ነው ከቤትህ አትውጣ ተጠንቀቅ። ፱፤ መልካም ቀን ነው ገንዘብ ታገኝበታለህ የትም ሒድ። ፲፤ ክፉ የእስራት ቀን ነው። ፲፩፤ በቀኝ ጐንህ እንደውጋት ያቃጥልሃል። ፲፪፤ የጥቂት ቀን እስራት ነው።

## 37 ሐሳበ እህል ውሃ። ስምዋንና ስሙን በ፱ ግደፍ።

፩፤ ትልቅ ጸጋ ያገኛሉ ብዙ ዘመን ይኖራሉ በተባት ይበኲራሉ። ፪፤ ጊዜ ይፋታሉ በብዙ ጭቅጭቅ በዘመነ ማቴዎስ እሑድ ቀን እህል ውሃቸው ያልቃል።

፪፤ መላሰኛ ናትና አግባት ብዙ ገንዘብ ያገኛሉ በሴት ይበኲራሉ ነገር ግን በቅንአት በዘመነ ማርቆስ እህል ውሃቸው ሰኞ ቀን ያልቃል።

፫፤ በ፫ ወር በ፫ ዓመት እንደ ውሻ ይናከሳሉ እንደ አህያ ይራገጣሉ ፫ ጊዜ ይፋታሉ ፩ ጊዜ ይታረቃሉ ሴትዮዋ ቀናተኛ ሌባ ዘማዊት ናት ልጅ የላቸውም በዘመነ ሉቃስ ማክሰኞ ቀን እህል ውሃቸው ያልቃል።

፬፤ ጤናነት ብዙ የለም ሴሰኛና ደረቅ ናት ወደ ኋላ ደግ ትሆናለች ፩ ጊዜ ይፋታሉ በዘመነ ዮሐንስ ሮብ ቀን እህል ውሃቸው ያልቃል።

፭፤ ገንዘብ የለም በንዝንዝና በቅንአት ይኖራሉ እንደ ውሻ ይናከሳሉ እንደ አህያ ይራገጣሉ ብዙ ልጆች ግን ይወልዳሉ በዘመነ ማቴዎስ በሐምሌ ወር እህል ውሃቸው ያልቃል።

፮፤ በሃኬት ይኖራሉ መናጢ እንዳትሆን ራስህን ለካህን አታሳይ በዘመነ ማቴዎስ ዓርብ ቀን እህል ውሃቸው ያልቃል።

፯፤ ራስህን ለካህን አሳይ ንስሐ ግባ ጸልይ በደስታ ይኖራሉ ብዙ ልጆች ይወልዳሉ በሞት ይለያያሉ በዘመነ ሉቃስ ቅዳሜ ቀን እህል ውሃቸው በኃዘን ያልቃል።

፰፤ በእንስት ይበኲራሉ ንብረታቸው በካና ነው አይመሰጋገኑም ሁልጊዜ ይፋታሉ በቶሎ ይታረቃሉ አይለያዩም ሴትዮዋ በሞት ትቀድማለች በዘመነ ዮሀንስ ቅዳሜ ቀን እህል ውሃቸው ያልቃል።

፱፤ ፍቅር ያለው መልካም ኑሮ እንደ መኳንንት ሴትዮዋ እንደ ርግብ የዋህና ቸር ናት በተባት ይበኲራሉ ይወልዳሉ በሀብት ይኖራሉ ሴቲቱ እግሮችዋ ቀጫጭን ዓይኖችዋ ጠንጋራ ፩ዱ ወደ ሰሜን ፩ዱ ወደ ደቡብ ያያል ወደ ቀን ካህን ሒዳ ትጠይቅ በቀይ በግ ብራና ሱስንዮስን ለሾተላይ አስጽፋ ብትይዝ ልጆችዋ ያድጋሉ። በዘመነ ማቴዎስ እሑድ ቀን እህል ውሃቸው ያልቃል።

## 38 ሐሳበ ሀብት።

*የእርሱንና የናቱን ስም በ፬ ግደፍ።*

፩፤ባለ ጸጋ ይሆናል። ፪፤ መጀመሪያ አጥቶ በኋላ ያገኛል። ፫፤ እስከ ዕለት ሞቱ ድሃ ይሆናል። ፬፤ባለጸጋ እጅግ ሀብታም ነው እጁ አይፈታም ለሰው በጣም ንፉግ ነው።

## 39 ፪ኛ፤ ሐሳበ አድባር።

ስምንና የቦታውን ስም በ፫ ግደፍ። ፩፤ እንደ ፀሐይ የበራ ነው። ፪፤ ሰው ይጠላሃል እንደ ውሻ ይነክስሃል። ፫፤ ገንዘብ የለም ልፋት ብቻ ነው።

## 40 ሐሳበ ፍኖት (መንገድ)።

ስምና ወርኅ ቀንንም በ፱ ግደፍ። ፩፤ መልካም ነው ሒድ ምልክቱም ቀይ ሰው ታገኛለህ መብልና መጠጥ ያጋጥምሃል ቀንቶህ ትመለሳለህ። ፪፤ ሒድ መልካም ነው ጥቁር ሰው ያላቸው ሴቶችና ወንዶች ከሽማግሌዎች ጋር ታገኛለህ ትንሽ ጠብና ክርክር ትሰማለህ አንተ ግን ቀንቶህ በደህና ትመለሳለህ። ፫፤ በፍጹም ክፉ ነው እግርህን አታንሣ ዓርፈህ ከቤትህ ተቀመጥ። ፬፤ ሒድ መልካም ነው  ምልክቱ ከብቶች የሚነዱ ሰዎች ታገኛለህ። ፭፤ ክፉ ነው ከነምልክቱ በጐረቤትህ ልቅሶ ትሰማለህ ስለዚህ ዓርፈህ ከቤትህ ዋል። ፮፤ አትሒድ በፍጹም አይቀናህም። ፯፤ ሒድ መልካም ነው ምልክቱም ጥቁር አሞራ በስተቀኝህ ታያለህ። ፰፤ ክፉ ነው አያስደስትምና ከቤትህ ብትውል ይሻላል። ፱፤ መልካም ነው ሒድ ቀንቶህ ትመለሳለህ ከነምልክቱ በጉዞህ ላይ ፈረስና በቅሎ የጫኑ ሰዎች ታገኛለህ ከቤትህ ግን በ፬ ሰዓት ውጣ።

## 41 ፪ኛ ሐሳበ ማደሪያ።

ያባቱን ስም ከኮከቡ ጋር በ፬ ግደፍ። ፩፤ በቤተ መንግሥት ሁኖ በሹመት ያድራል። ፪፤ በሙግትና በጥብቅና በርስት ክርክር ይኖራል። ፫፤ በቤተ ክህነትና በጽሕፈት ሥራ ይኖራል። ፬፤ በንግድና በእርሻ ይኖራል።

## 42 ሐሳበ መካን።

ስምና የእናትን ስም በ፯ ግደፍ። ፩፤ ይዘገያል እንጂ ፩ ብቻ ይወለዳል። ፪፤ በፍጥነት ይወለዳል። ፫፤ እስከ ሞት ድረስ አይወለድም። ፬፤ ብዙ ይወለዳሉ። ፭፤ ይገረዛል ነገር ግን ጋኔን ይበጠብጠዋል። ፮፤ ከቶ አይወለድም። ፯፤ ወንድና ሴት ይወለዳሉ።

## 43 በእንተ ዓይነ ጥላ።

በስመ አብ ወወልድ ወመንፈስ ቅዱስ ፩ አምላክ። ፩፤ አምላክ።ጸሎተ በእንተ ዓይነ ትላ ወዓይነ ወርቅ ለመግረፊ ፀር ወሾተላይ እግዚኦ ሚበዝኁ እለ ይሣቅዩኒ ብዙኃን ቆሙ ላዕሌየ የሚለውን በሞላው ጽፈሕ በባሕር ዓረብ ሰፍተህ ክታቡን ያዝ።

## 44 ፪ኛ ሐሳበ ትንቢት።

*ስምና የእናትን ስም ወንጌላዊውንና ዓ.ም በ፱ ግደፍ።*

፩፤፪ በቤትህ ቀይ ሰው ይታመምብሃል ሰው ከሚቀርበት ጉድጓድ ብቅ ብለህ አትይ ሞት ያስፈራሃል በጥቅምትና በኅዳር ተጠንቀቅ በየመባቻው ደም አፍሥ ደኅና ይሆንልሃል። ፫፤ በመስከረምና በየካቲት በግንቦት የከብት ጥፋት አለብህ በሌላም ወር የዘመድ ኃዘን ያገኝሃል። ፬፤ በታኅሣሥና

በየካቲት ትታመማለህ በሽታህ ሰው ያደክማል እንጂ ትድናለህ ከብትም ይጠፋብሃል ነጭ ነገር እረድ። ፭፤ የእግር በሽታ ወይም ቁስል ያገኝሃል የጥር ሥላሴ ቀን ተጠንቀቅ ጀምበር ስትጠልቅ የተገኘ ገንዘብ ይጠፋብሃል በጥቅምትና በጥር በግንቦት ተጠንቀቅ ብረት ሳትይዝ ወደ ደጅ አትውጣ። ፮፤ እንደ ሦስት ነው ይስማማዋል። በ፯ በመጋቢት ትታመማለህ በነሐሴ እንደሆነ ግን ያስፈራሃል በጥብቅ መጠንቀቅ ይገባሃል። ፰፤ ያባትና ያያት ሞት የ፯ ትውልድ ኃዘን ያስፈራሃል በሐምሌና በነሐሴ ተጠንቀቅ። ፱ ሆድህን ያምሃል በሽተኛ አትይ ወዲያው እግዚኦ የሚያሰኝ ጉድ እንዳያገኝህ ጎዳርንና ሚያዝያን ሰኔን ፳፰ ቀን አጥብቀህ ተጠንቀቅ። ጠላትህን ግን ታሸንፈዋለህ ትረታዋለህ።

## 45 ሐሳበ ቤተ ንጉሥ።

ስምና የእናትን ስም ወርኅና ዕለትን በ፫ ግደፍ። ፩፤ መልካም ነው ይቀናሃል በደስታ ትገባለህ። ፪፤ ገንዘብ ይጠፋብሃል ኃዘን ያገኝሃል። ፫፤ ችግር ረኃብ በሽታ ይቆይሃል።

## 46 ሐሳበ ምሥያጥ (ንግድ።)

ስምና የእናትን ስም በ፱ ግደፍ። ፩፤ በዕንቅብ። ትነግዳለህ ፪፡፫፤ በፍየል። ፬፤ በበግ። ፭፤ በፈረስ በበቅሎና በአህያ። ፮፡፯ በዶሮ። ፰፤ በላምና በበሬ። ፱፤ በእህል በወርቅ በምድር።

## 47 ሐሳበ ሰራቂ (ሌባ።)

ስምህንና የሌባውንም ስም በ፱ ግደፍ። ፩፤ ከቤት ሰው ወስዶት ይገኛል። ፪፡፫፤ ከቤትህ ፈልግ ታገኘዋለህ። ፬፤ ሌባውን በምልክት ታገኘዋለህ። ፭፤ ከምትጠረጥረው ቤት አትሒድ ፀሐይ ሳትወጣ በደጅህ ይጥልልሃል። ፮፤ ብትፈልግ ታገኘዋለህ። ፯፤ አይገኝም አትድከም። ፰፤ ሀገር ለሀገር ሲዞር ታገኘዋለህ። ፱፤ የጐረቤት ሰው ይዞት በድንገት ታገኘዋለህ።

## 48 ሐሳበ ሕሙም ወዕለት።

*ስምና የእናትን ስም ወርኁንና ወንጌላዊውን በ፯ ግደፍ።*

፩፤ ሲወጣ እሑድ ቀን ነው የተገኘው ከፈሳሽ ውሃ ፀሐይ ሞቅ ሲል ለከፈው። እስከ ፲፪ ቀን ድረስ ያስፈራዋል ከዚያ ካለፈ ይድናል በሽታው ሲጀምረው በሞላ አካላቱ ይበተናል እጁን እግሩን ወገቡን ይቈረጥመዋል በኋላ ግን ያስታውከዋል ነስር ውጋት ራስ ምታት ቁርጠት ያመዋል እግሩን ይሸመቅቀዋል ብርድ ብርድ ይለዋል በሽታው በሆኑ ይጸናበታል መድኃኒቱ ግን እንደ ኮከብ በግምባሩ ነጭ ያለበት ጥቁር በግ ከደሙ ይጠጣ ወይም ነጭ ዶሮ አርዶ ይጣል።

፪፤ ሰኞ ዕለት ሌሊት ሲወጣ ወይም ውሃ ሲታጠብ ወይም ከበር አፍ ለሽንት ማልዶ ሲወጣ ለከፈው በሽታው ረኀቦም ነው ራሱን ወገቡን እጁን እግሩን በሞላ አካላቱ ተሰራጭቶ እያድቀሰቀሰ እያለ ዘበ ያመዋል። በሽታው ውጋት ቁርጠት ነስር ደም ትውኪያ ተቅማጥ ይጸናበታል እስከ ፲፪ ወይም ፳ ቀን ድረስ ያስፈራዋል። የወጋው የውድማ ዛርነው ከቈየ ቁስል ይለዋል በልጅነቱ መልከፍትና ዓይነ ጥላ አለበት የስለት ገንዘብ አለውና ይክፈል መድኃኒቱ በኮከቡ ያለው ጽሕፈት ነው ቀይ ዶሮ አዙረህ አርደህ ጣልለት።

፫፤ ማክሰኞ ቀን በደም ተወጋ ወይም ነጭ ነገር ይዞ ከአመድ ላይ ሁኖ ለከፈው። የወጋውም፤ ከዛር የተወለደ ድርካቡ የሚባል ጋኔን ነው። በሽታው ሲጀምረው እራሱን ወገቡን ልቡን ሆዱን ነው ተቅማጥ ትውኪት ንስር አለው ቈይቶ በሰውነቱ እበጥ ያመዋል ይጸናበታል እስከ ፲ ቀን ድረስ ያስፈራዋል። ወደ እግዚአብሔር ይጸልይ ለ፫ ቤተ ክርስቲያን ዕጣን ዘቢብ ይሳል ቀይ ያልተጠቃች ፍየል ይብላ ቀይ ዶሮም አርደህ ጣልለት።

